# HIREE GALGALAA

## (Seenaa Asoosamaan Qindaa'e)

**HAWWII GONFAA DABALAA**

**Yaada keessaniif:**

**Teessoon:**

Lakk. Bilbila +251(0)912237937

+251(0)940210687

Face Book= HAWI GONFA

E-mail: **hawwiigonfaadabalaa@gmail.com**

**Finfinnee, Oromiyaa**

**Yaadannoo:**

**Kitaabni kun wareegamtoota Oromoo haqaaf jecha caban, kan darban kan ammaaf kan keessumattuu ammoo ol adeemtota iddoo guddaaf utuu eegamanii butamaniifi butamaa jiraniif naaf haata'u!**

## Galata

Jalqabarratti Waaqni guddaan dorgomaafi morkataa hinqabne isa Oromoon tokkicha maqaa dhibbaa, gurraacha garaa garbaa jedhee dhugeeffatu haagalatoomu. Keessumattuu warreen garaaf jecha jiraatan sobaan dhimma eenyummaakoorratti ragaa narratti tumsiisuun akkan Oromummaakootti qaanaa'uuf ijoollummaa kanatti nacabsuuf mana adabaa qaallittiitti waggaa sadiif nadarbatanis nageenyaatti na tiksee achii nabaasuun akkan qabsoo finiinsa ogbarruu Oromoo amma keessa jiramu kana keessatti qooda fudhattuu ta'ee kitaaba jalqabaa kana akkan barreessuuf kan nagargaare ammas Waaqni Oromoo taasisee na uume haagalateeffamu!

Kitaabakoo jalqabaa kana keessatti qooda guddaa kan qabuufi ammas taanaan manuma adabaa kana keessa waggaa saddeetii ol dhimma eenyummaasaaf jecha akka gidiramu kan taasifame abbaa manaakoo Gammachuu Ammishuuf galata seena qabeessaafi yaadannoo hindagatamnen kennaaf! Obboleessisaa Jabeessaa Ammishuufi Dargaggoo Shuumii Garbii turtiin mana adabaa keessatti dabarse keessatti hanga dhumaatti na cina dhaabachuun cinatti kitaabni kun akka maxxanuuf karaa naqasiisuu keessaniif kabaja addaan isiniif qaba. Maallaqaanis ta'e haamileekoon nacina kan dhaabbattan lammiinkoo ulfina argadha!

Dargaggoo Oromoo haamileen isaanii gadi bu'e cinaa kan hindhabamne hayyuu Oromoo jaarra kana keessa Waaqni rasaasa jabanaa kana godhee siin nuuf kaase Beekan Gulummaa Irranaa gulaalliisaati jalqabdee hanga kitaaba ta'ee sabakoo bira ga'utti kan itti naaf dadhabde ana miti Oromoon marti sikabajaa jiraata!

**Dhaamsa**

"Gaalli biyyaa bahu hundee nyaata, gaalli biyya taa'u baala nyaata" jedha Oromoon yoo mammaaku. Kan ofii yaadu, kan nama ta'uu isaa beeku, nama biroos akkuma isaa akka nama ta'e hubata. Ofii isaa waan jaalatuuf, nama biroos nijaalata. Kanaaf, gaalli biyyaa bahu kun gaalli biraa jiraatee jiraachuu baatee dhimma isaa miti. Garuu, boru yoo rakkatee deebi'uu akka rakkatu wallaaluu isaatu ajaa'iba. Yaa gaala lammataa! uumamaa ta'ee uumama balleessuu hinbarbaadu.

Anis nama waanan ta'eef nanyaada. Kanin yaadu of qofaaf miti. Namaafin yaada, lammiifan yaada, saba koofan yaada, madaala ilma namaa wal-qixxeessuufan dhiphadha. Madaalli gama tokkotti jallate, tokko gammachiisee isa biroo miidha. Kanaafan madaala sirrii fedha.

Yeroon jaaladha. Yeroon waan heddu baattee deemti, gara fuula duraatti tarkaanfatti. Gaariifi badaa darbe hayyuuf dhaamsa kennattee bira kutti. Yeroon kaattee kaatteeti Afaan koo, Aadaa koo, Duudhaa koo, Seenaa koofi Biyya koo kunooti hubadhu, baradhu, beeki naan jettee natti agarsiifte.

Oromitichi, Oromitittiin waan yeroon kenniteef kana kunuunsuun badiirraa oolchuun dirqama. Afaan koo har'a

naharka gahe kana qoosaan osoo hintaane wareegama Sabboontotaatiin guca qabsiifameedha.

Namni waan yaaduuf, waan isatti hir'ate waan beekuuf, guuttachuuf eenyuyyuu hingaafatu, yoo tumsa isa barbaachisa ta'e malee. Eenyuyyuu nama biroo ta'ee dhalachuu hindanda'u, yoo of ta'ee dhalate malee. Anis Oromoo ta'een dhaladhe. Saba biroo ta'uu hindanda'u. Ta'i jechuun uumama faallessuudha.

Kaleessa dheebonnee, har'as dheebochuun gowwummaadha. Kan kaleessaa irraa barachuu qabna. Anis akkuma Oromitittii tokkootti, "Namni waan qabu kenne doqna hinjedhamu" jedha Oromoon yoo mammaaku. Aadaa yoo ta'e galaana waraabamee hindhumu, dachee yoo ta'e bal'oo deemnee hindhaqqabnu, lammii yoo ta'e kum kitilaa maaliif wal hinbarru jedheen ka'e. Lammii koo barachuuf ofis lammii barsiisuufin ka'e.

"Qubee" maqaan ishii bareedaa, Saba bal'aa kanaan wal-baruunfi sabni kunis tajaajila isheen isaaf kennitu kana hubatee simachuunis naboonsa. Kaleessa osoo "Qubeen" hindhufni waatu ture. Kan laafu jabaachuu hindanda'u, kan jabaatu laafuu hindandeenye. Anis itti hinfayyadamne. Galanni qabsaa'otaaf yaa ta'u. Warri itti fayyadame heddu gadda. Ani garuu sana hunda jala darbeen "Qubeen" wal baree rakkoo, miidhama koo himadhe.

"Beekaan ofumaa beekaa maal gochuuf gorsa Ormaa eega" jedhu mitiiree. Nutis hanga ati ka'ii sirbi, ati sirba hinbeektuu taa'i nuun jedhanitti eeguun jaarraa kanatti hinbarbaachisu. Akka beeknufi hinbeekne dursanii beekuun gamnummaadha.

Wanti dalagamu kamiyyuu jalqaba qaba. Dhumas qaba. Waan tokko jalqabnee yoo hinjirre ta'e dhumni hinjiru. Waan jalqabni jiru garuu dhumni jira. Kan jalqabaafi dhumni hinmul'anne Uumaa qofa.

Namni sanyii facaasa, inni kun jalqaba. Firiin gahee haammatanii galfachuun dhuma ta'a. Firii argatetti nigammada. Dadhabii, bu'aa bahii heddu keessa darbuun firii sana bira gahe waan ta'eef gammaduun isaa. Dhuma yoon jedhu xummurame, itti hinfufu jechuu koo miti. Hubatamuu qaba. Baruumsa eegaluun jalqaba Eebbifamuun dhuma. Inni kunis firii nama barateeti.

"Hireen galgalaas" kanaan adda miti. Jalqabanii bu'aa bahii heddu keessa darbuun boodarra milkaa'uudha. Egaa "Hireen galgalaas" baay'inni fuula ishii xiqqaatus Uummata koo hawwiin na eeggataniif baruumsa guddaa kenniti jedheen amana. Obsa, Eenyummaa ofiifi jaalala lammii, jaalala biyyaa, jaalala maatii, aadaa, safuu ummatichaa akkasumas kutannoo

irraa barachuu nidandeenya "Gubataa marqaa hubataatu arga" jedhu mitiiree.

Namni tokko hojii hojjetuuf kaayyoofi ijjannoo cimaatu isarraa eeggama. Bu'aa ba'iin heddu jiraachuu beekuu qaba. Kanarratti obsi iddoo guddaa qaba. Ilmi namaa har'uma facaasee, har'uma haammatee hingalfatu waan ta'eef "Hireen Galgalaas" obsa cimaan har'arra geessee jirti.

Namni keessa isaa xiiqiin hinjirre galma yaade ga'uu hindanda'u. Xiiqiin hamtuudha. Kaayyoo ofirratti boqonnaa namaaf hinkennitu. Hintaa'in ka'i, hinlaafni jabaadhu jechuun miira namaa tuttuqxi.

...Gurmeessaa Lammii dhukkuba Tiruu dhukkubsatee erga itillee irratti hafee waggaa tokko guutee jira. Itillee gubbaa ciiseeti ijoollee isaa reefu kurkuruu jalqabde ija jaalalaatiin ilaala. “Ani bade yaa leenca Lammii! Ijoollee koo osoon abidda bira hindabarfatin naqabdee?” jedhee ciisee aada.

Kuulaniinis haatimanaan isaa mana yaalaa meeqaan ittiin joortee dadhabbinaan manumatti haadu’u jettee gara mana isaaniitti deebifte. Qabeenyi Hiree Galgalaa isaan qabanis yaalii isaatti dhume. Kuulaniin ijoollee sadi, lama kan abbaan lubbuun afaan boollaa qarqara geesseefi tokkommoo kan abbaan bakka jiru hinbeekne qabattee dhukkubbii Gurmeessaatiin yaaddoo hamtuu keessa seente.

“Ku...kuulanii”jedhe, Gurmeessaan osoo arrabin isa hidhamuu. Bulluqa danfisaafii jirtu biraa kaatee gara isaa dhaqxe. Barruu harka ishiin adda isaa qabattee ilaalte. Qaamni isaa niguba. Isuma cinaa siree gubbaa gadi teesse.

Hiree Galgalaa “Maali maa nawaamtee?” jettee gaaffatte. “Ihii!I...ijoolleen koo garam deeman? Ufii...“ jedhee afuura dheeraa baafate. Kuulaniin osoo deebii hindeebisiniif yaadaan sokkite. Ijaan bulluqa abiddarra jiru ilaalaa jirti. “Qalbii malee ijji hin’argu” akkuma jedhamu sana bulluqni ishiin abidda gubbaa keesse danfee daaraa keessatti gadi dhangala’aa

jiraachuu isaa quba hinqabdu. Daaraan yoo xuwwee irraan garagalu akka nama hirriibaa dammaqee sireerraa utaaltee kaatee xuwwee abidda irraa gadi butte. Bulliqichi akka jiruun daaraa keessatti dhangala'ee xuwween duwwaatti hafte.

Gurmeessaa siree gubbaarratti ilaalaa afaan qabattee dhaabbatte. Gurmeessan ammas mallattoon ishii waame. Akkuma duraa suuta cinaa isaa siree gubbaa gadi teessee ''maal naan jetteeyyuu?" jetteen mataan gara isaatti gadi jettee. "Ijoollee koo naawaami ijaanan argaa" jedhe mataa raasaa. "Anoo nan salphadhe! Gurmeessaa har'a ittuma hammaattee?" jechaa balbala Hiree Galgalaa gadi baatee Biqilaafi Fayyisaa Ejersa guddaa jalaa bakka taa'anii taphachaa jiranii waamtee ofirra deebite. Isaanis waan ittiin taphachaa jiran lafatti darbanii ishii duukaa fiigaa manatti ol nam'an.

Bakka inni ciisee jirutti itti maramanii ''maaliif nuwaamte aabbaa?" jedhanii abbaa isaaniiirratti kufanii dhungatu, asiifi achi butu. Gurmeessaan ijoollee isaa dabareen dhungachaa, ija isaanii keessa ilaalaa. Imimmaan ijibbaataatiin ijoollee isaa gaggeesse.

"Ehi! Ehi! Kuulanii, kan koo dhumatee jira, ilmaan koo, Rabbi waliin sitti dhiise, atuu jajjabaa ilmaan koo jabaadhuu guddisi. Firris nijira kan dantaa dhuunfaa isaaf qofa kaatutu guute malee.

Utubaa qe'ee kiyyaas hinjigisinaa, Akeekaafi kaayyoo koo galmaan ga'aa" jedhee yeroo dhumaaf dubbate.

Gurmeessaan kanaan ala waan biroo deebisee hindubbanne. Kuulaniin Seenaa, wadabii gubbaarratti darbitee gara Gurmeessaatti fiigide, Gurmeessaa ijji adiin ol garagalee jira. "Uu!Uu!Uu! Ani bade" jechaa balbala baate. Biqilaafi Fayyisaanis iyyi harmee isaanii waan isaan naasiseef ishuma waliin iyya itti cimsan. Hunda caalaa mana obboo Dachaasaatu isaanitti dhiyaata waan ta'eef obbo Dachaasaan iyya dhaga'aniin Ejersa guddaa jalaa ka'anii bullukkoo ofirraa qaban lafatti darbatanii fiigichaan gara mana Gurmeessaatti qajeelan.

Dhukkubsachuu Gurmeessaa waan quba qabaniif gaaffii tokko malee fiigichaan mana ol lixan. Gurmeessaan karaa du'aa qabateera. "Gurbaa, sigalaafattee? Yaa leenca Lammii!" jedhanii, Gurmeessaan karaa isaa qabatee qajeeluu yoo hubatan ija isaa gadi haxaa'anii, quba harka isaafi miila isaa jirbiin hidhanii kafanaanii erga raawwatanii booda seenaa kaasanii boo'uu jalqaban.

Guyyaa awwaala isaa Kuulaniifi ijoolleen ishii boo'anii maraataniyyuu Gurmeessaan achumatti biraa hafe. Isaanumatu wal qabatee mana isaaniitti deebi'e.

* * * *

Biqilaan erga gaafa abbaan biddeenaa isaa du'eetii daa'imummaan yaanni isa seente. Kuulanii waliin gaddi lafee isaan cabse. Dirqama abbaa buddeenaa isaa ofitti fudhate.

"Harmee, hinboo'in nutuu siif jirraa! Hanga yoomiitti boocha?

Giiftii haadha daa'imaa
Dadhabe hinjettu ati yoomumaa
Anuu siif guddadhee obsi xiqquma
Sigatee hindeemu harmee abdiin koo suma (2x)

Harmee isaa maddii gadi taa'ee ija ishii keessa ilaale. Baay'ee garaan isa hammaate. Isaan lachuu yaadaan fagaatan. Waa'ee abbaa budeenaa isaa kan yeroo inni lubbuun jiruu galgala bunarra taa'anii yoo seenaa isaan barsiisu yaadate.

"Ilaa ilmaan koo, nuti Oromoodha! sanyii gootaa! Kan akka J/Taaddasa Birruu, H/Maaryaam Gammadaafaa goototа heddu maqaa dhahuun danda'amu qabna. Goototni kunimmoo nuuf jecha warra dhiiga lolaasan, warreen diinaaf hinjilbeeffanne, diina kuffiisanii warra Kufan. Wareegama wareegama caalu warra biyya isaaniifi lammii isaaniif kanfalani. Xurree isaan dhiigaan tattaraaran qabannee akeekaafi kaayyoo isaan irratti kufan galmaan ga'uu qabna.

Oromoo jechuun ammoo saba bal'aa aadaa, afaaniifi seenaa bal'aa qabuudha. Akkasuma Oromiyaanis biyya badhaatuu waan hundaan badhaate. Kanaaf Oromoo ta'anii dhalachuu qofti Oromummaa ofii hin'ibsu. Dirqama lammuummaa bahuu qabna.

Kaleessi maal ture? Har'i hoo? Boru hoo? Maal ta'inna? Jettanii seenaa qorachuufi beekuu qabdu. Daa'imman maatii isaanii irraa seenaa barachuu qabu. Waan hin'argin yaadaan arguu, isa argan waliin walmaddii qabanii ilaaluu. Maatiin dhala isaa seenaa hinbarsiifne "ibsaa Gaanii keessaati."

Bubbee beektuu ijoolle?" jedhe, Gurmeessaan maatii isaa gidduu Kuulanii waliin taa'anii dabareen gaafatu. "Bubbeen isa mukeeniifi wantoota addaa addaa oliifi gadi raasu kaa" jedhe Biqilaan. "Akkasi gurbaa! Akkuma Biqilaan jedhe, bubbeen kaaniifi kaan walitti buufti. Osoo waliin deemanuu addaan nama facaafiti. Isin bubbeef gurra hinkenninaa. Karaa bubbeerra hindeemnaa. Of ta'aa malee nama taatanii hinjiraatnaa! Maallaqarra eenyummaa keessanitti amanaa!" jedhee kan inni isaan barsiisaa ture dhufee ija isaa dura dhaabbate. Osuma taa'uu yaadaan abbaa biddeenaa isaa barbaacha sokke.

"Abbaa koo, inni ati hawwitu sibaqatee inni ati hinfeene sidhuunfatte kaa. Maal godhuree? Osoo keessi kee waa guddaa yaaduu hamtuun sifudhattee.

dukkanni dukkana taatee!
bariin hawwii qofa taatee!
barri barumaan darbaa
gaarii funnaannatee
yartuu laalee tuffatee
maaltu malaree
waa'ee keenya kana?
kan du'e hingaluu
kan jiru waa hin'ilaaluu
waa'een gurraa hafee
garaa quufee rafee"
ofis irraanfatee
isatu nugalaafatee,

"Biqilaa" jette Kuulaniin harkaan wawarraaksitee.

"O---Oo!" jedhe nahee yaaddoo hamtuu keessaa dammaqee. Kuulaniin akka isa cinaa jirtullee dagatee jira.

"Maal ilma koo, yaadaan fagaattee jirta" jettee ija isaa keessa ilaalte. "Mucaa seena qabeessa! Mucaa seena qabeessa!" sirrumatti ilaalte. Morma ishii gadi cabsitee teesse.

“Olii, eessa jirta? Akkamitti jirta laata? Waan aniifi mucaan kee keessa jirru qalbiin kee sibeekinnaa? Guyyaa gaariin walitti nufiddee guyyaan hir’uun addaan nubaafte” Ammas hirriiba yaadaa keessaa dammaqxee “ka’i ilma koo, akka atuu jette gaddi gadda malee homaa hinbuusuu gara manaa ol gallaa” jettee dawoo manaa jalaa ka’anii gara manaa ol seenan.

Kuulaniin osoo Gurmeessaan ishii hinfuudhin dura barattuu turte, bareeduu simbo-qabeettii ishii ilaalanii deebi’anii lafa ilaaluun kan haalaan nama jibbisiisuturte. Ishiinis warra ishiitiif tokkittidha. Dhiiras shamaras ishuma qabu.

Mana keessatti haatiifi abbaan ishii yaanni ishiif qaban faallaa ta’e. Yoo abbaan akka barattu barbaadu, haatimmoo “Lubbuun jiraa du’aadha, nuti kan qabnu ishii qofa, kanaaf heerumsiifnee daa’ima ishii arguu qabna” jechuun mana keessatti yaanni isaanii tokko ta’uu dide. Haati ishii akkanatti hindhiifne jaarsota baaftee yaada kana naaf ilaala jetteen.

Jaarsoonnis bahanii “dhuguma jette haati Kuulanii. Lubbuun jiraa du’aadha. Qe’ee keessantu bada. Shamarri barattee eessa geessi. Heerumsiifattanii soddaa gaarii argachuu wayya. Ilaa abbaa Kuulanii, hingowwoomin osoo lubbuun jirtuu intala kee

heerumsiftee akaakayyuu arguu qabda. Akaakayyuun dullumatti harka sihaaqaban" jedhaniin.

Obbo Baacaan garuu jaarsotuma garaa gahuuf jecha tole haajedhan malee keessi isaanii Kuulanii heerumsiisuuf heeyyamamaa miti. Ofii isaaniiyyuu baruumsa dhabuu isaaniitiif baay'ee maatii isaanii komatu. Namni barate nama hinbaratin daraan akka caalu sirritti beeku.

Kulaniin osoo warri manaa wal dhabanuu kutaa 9ffaa Aanaa Dandii mana baruumsa sadarkaa lammaffaa Ginciitti barachuu eegalte. Haata'u malee yaannifi qalbiin ishii bakka kudhan ta'e. Yaadaan walii galuu dhabuun warrashii yaaddoo cimaa sammuu ishii keessatti uume. "Amma warri koo baruumsa irraa nahambsanii naheerumsiisuufii? Ani hiryoota koo biraan hafa jechuudhaa?" jettee kophaa taa'uun yaaddoo hamaa keessa galte.

* * * *

Qilleensi baadiyaa kan itti dhalatanii itti guddatan waan taateef, akkuma namniifi namni walyaadu yaaddoon ishii dhuftee ija dura nama dhaabbatti . Waa'ee baadiyaa yoo kaasan waa baay'eetu dura namaa dhufa.

Dirree badhatuu kan yeroo ijoolummaa faradoo keessa gulufan, bakkee loowwan itti tiksan, wal'aansoo wal qabanii wal kuffisaanii magrarra kan wal gangalichaniifi kkf yeroo yaadatan garaatu nama hammaata.

Kuulaniifi Oliiqaanis yaaddoo baadiyaa kana bahuuf jecha wal qabatanii gara bosona Cillimoo qajeelan. Bosonni Cillimoos magaalaa Giinciitii bahanii daandii gara Jalduufi Ginda Barat nama geessu gubbaatti argama. Amma achi ga'anitti tabba waan qabuuf nama dadhabsiisuun isaa hin'oolu.

Garuu, namni wal jaalatuufi waan jaalatutti deemu dadhabbiin isatti hindhaga'amu malee. Yeroo gufuun isaan gufachiisees "Anaan! Ani haacabu! Baatee?" waliin jechaa harka wal qabatanii qilleensa baadiyaa kana dhandhamachaa garuma bosonichaatti qajeelan.

"Olii, bosonni kun baay'ee namatti tola. Garuu kunuunsa hinqabu fakkaata" jette Kuulaniin bosonicha keessa asiifi achi ilaalaa. "Moo yaa Kuullee! waa'ee kunuunisa isaa ittuma dhiisi. Bosonni kun tajaajila meeqaaf kan oolu har'a garuu, ciramee manca'uutti jira. Qabeenyi kun qabeenya Oromiyaan qabdu keessaa isa tokko. Qabeenya qabnu kanammoo abbaan fedhe tajaajila fedheef oolfachuu akka hinqabne waltaanee irratti mar'achuu qabna. Mee waan hundaafuu gaaddisa guddaa sana

jala teenyee haamar'annu" jedhee wal qabatanii bosonicha keessa Birbirsa guddaa gaaddisa qabu tokko jala tataa'an.

"Agartee Kuullee, qilleensi baadiyaa qabbanooftuu akka aannanii kan na'unadhaa namaan jettu kana" jedhe Oliiqaan gaaddisicha jala diriirifatee taa'ee. "Dhugaa keeti! Keessattuu bosonni Cillimoo hunda caalaa qalbii nama hawwata. Oromootaan koottaa nadaawwadhaa! waan jedhu fakkaata.

Yeroo bineensonni asi keessatti argaman dhufanii numiil'atanii deebi'an, baay'ee garaa nama raasu. Kurupheefi bosonuun, qamaleefi jaldeessi, booyyeefi Karkarroon, bosonicha keessaa of bir'achaa yoo isaan sagalee addaa addaa dhageessisaa, warri kaan baala mukaa cirachaa isaan kaanimmoo gaaddisa jala ciisanii alala guuraa dabareen nukeessumeessan, waanuma baga nagaan dhuftan ! jedhan fakkaatu.

Shimbirroonni, dabaree isaanii yeroo mukaa mukarratti balali'aa waljalaa qabanii weeddisan garaa nama raasan. Qamaleen mukaa mukatti utaaltee yeroo kofaltu, waan baay'ee nama yaadachiisu. Oromiyaanis biyya waan hundaan badhaate ta'uu ishii kanumarraa hubachuun nidanda'ama"
"Kuullee, akkami bashananni har'aa kun? baay'ee gammaddee jirta mitii?" jedhe Oliiqaan Kuulanii luuccaa mataa ishii kan gara duubatti dhaahamee dugda walakaa ciisu irraa baala

mukeenii kan irratti harca'an irraa funaanaa, fuula ishii hahaxaa'aa.

"Olii, maafan hingammadu! Siwaliinan jira bar! Dabalateesi bosona badhaatuu kana keessa boqachuun sammuu namaa haalan gabbisa. Yaadadhu! Yaadadhu! Ammas yaadadhu! Harmee Oromiyaa! Bosonichi dhaamsa namatti dhaammata, nakunuunisaa jedhee lammiitti iyyata. Egaa akkuma beektu kan Oromiyaa quufu hinjiru. Hundatu irraa nyaatee dhuga. Dandeessuu hundumaati. Harmee Oromiyaa!

Oromiyaa harmee koo
Badhaatuu waan hundaa
Albuudiniifi warqeen sumarraa maddaa
Haadha lageewwaniifi yaa haadha gaarreenii
Eebbisee siif kenne waaqayyoo guddaan(2x)
Dachee badhaatuu hunduu sihawwataa
Sirraa hingalluuf imimmaan haqataa
Galata kee himuutu itti ulfaataa
Oromiyaa harmee koo haadha sabboontotaa
Kan siif jecha dhiiga lolaasanii
Isaan yaadata seenaan barabaraanii
Ol jettee biqiltee, haalaliftu dhiigni isaanii(2x)"

“Olii, galata guddaa argadhu yaa sabboonaa koo! Har’a itti yaaddee qabeenya Oromiyaan qabdu keessaa bosona Cillimoo nadoowwachiisuu keetiif. Of yaadachuun isa jalqabaati. Nama of yaadatetu biyya isaa, lammii isaa, aadaafi seenaa isaa yaadachuu danda’a. Atis akkuma eenyummaa keefi biyya kee yaadatte seenaan sihaayaadatu kaa!” jettee yoo gara isaa ilaaltu inni yaadaan liqifameera.

* * * *

Jimaataa guyyaan isaa. Kulaniin akkuma mana baruumsaatii baateen osoo gara mana ishii hingorni gara mana Oliiqaatti qajeelte. Mana isaa balbala gubbaa geessee sagalee nama haasa’aa jiruu dhageesse. Xiqqoo dhaabbatee “maal kan manaa wacu? Of duuba deebi’uufillee nama taajjabisiisa” jettee suuta karra dhoofte.

“Eenyu? Seenaa!” jechaa Oliiqaan karra ol bane. Kuulaniin cinaatti gortee waan dhaabbatteef homtuu itti mul’achuu dide. Morma isaa gadi baasee gamaafi gamana mana isaa to’ate. Kuulaniin dhaabbattee jirti.

“Anaa dhufu! Si’ii edaa? Keessummaa taatee ala dhaabbachuu keetiiree?” jedhee itti kolfe.

“Lakki Olii, keessummaan kan kaabaa dhufe. Innuu kan namarraa hingalle. Kan safuu qabne. Kan galata hinjenne. Kan

manaa nama baafatee abbaa manaa ta'u. Garuu ati maaliif waa'ee keessummmaa kanaan nasimatte?" jetteen.

"Ilaa kuullee, keessummmaa abbaatu ofirraa galcha waan ta'eef hindhiphatin. Har'ammoo baay'ee sirraa bareedera! Uffannaan kee miidhagna kee waliin wal simatee"

"Galatoomi!" jetteen kaarruu ishii basaq gootee. Isaan lachuu walumaan gara manaa ol seenan.

"Kuullee, mee mucaa kanaan wal baradhu!" jedheen Oliiqaan ijaan gara Jabeessaa ilaalaa. "Kuulaniin jedhama" jetteen harka ishii gara Jabeessaatti hiixattee. "Anis Jabeessaan jedhama" jedheen dabaree isaa. Oliiqaan deebisee "Kuullee, koottu asi taa'i, dubartiin dhiiraa gadi hinteessu jedhu mitii?" jedhee ol dabarsee siree isaa gubbaa teessise. Jabeessaan yaadaan "tarii jaalallee isaa ta'uu dandeessi, namatti gufuu ta'uu hinqabu" jedhee akkuma nama ariitii cimaa qabuu "Olii, mee anillee beellaman qaba, osoo nagaggeessitee akkami?" jedheen bakka taa'ee ol ka'ee. "Maal gamitee nyaattee deemta malee" jedheen Oliiqaan.
"Lakki Olii, homaa rakkoon hinjiru yeroo biroon nyaadha, jedhaa nagaa naaf ta'aa!" jedhee isaan lachuu harka fuudhee bahe.

Kuulaniin qarshii geejjibaa kan ittiin gara biyyaa deemtu waan fixxeef Oliiqaa irraa fudhattee deemuuf gara mana isaa gorte. "Olii, akkami kiisaan kee waa qabdii? Waan gara biyyaa ittiin gallu" jetteen harkaan kiisa isaa qaqqabachaa. "Kuullee kan siif ta'u hindhabamu, garuu dhala waliin deebi'uu qaba malee" jedhee kiisa isaa harka kaa'e.

Innis waan gara biyyaa deemuuf qarshii harkaa qabu addaan qoddatanii kitaabas irraa fudhattee walumaan gara mana ishii qajeelan. Oliiqaan galgala hanga sa'aa lamaa ishii bira waarisiisee hirbaata walumaan nyaatanii ganamaan akka deemtus itti himtee gaggeessite. Innis hanga gara mana isaa ga'utti waa'eedhuma isaan lameenii yaadaa deema. "Yaa Kuullee! qulqulluu garaa qulqulluu! ishiin haadha!" jedhee jaalala qulqulluu Kuulaniin isaaf qabdu yaadaan madaalaa deema. Erga mana ga'ees huuccuu isaa jijjiiratee uffata halkanii keewwatee miila isaa dhiqatee siree isaarratti ol bahee ciisee yaada.

Siree isaa gubbaa danbali'ee ciisee ijaan wantoota mana isaa keessatti miidhagnaaf fannifateefi barreeffamoota addaa addaa kan qalbii namaa hatan maxxanfate dubbisaa yaadaan addunyaa gaggaragalchee ilaalutti deebi'e.

Isa qalbiin isaa hawwite baallaa jala kaa'ee utubee dhaabuuf yaadaan rakkata, fiigee dhaqqabuuf duukaa kaata. Isa qalbiin isaa jibbite ammoo boolla hamtuu gadi qotee akka ijji eenyuullee hin'agarretti awwaalee biraa deemuuf ariifata. Osuma yaada isaa waliin wal'aansoo walqabuu hirriibni isa fudhattee ittiin sokkite.

Hirriiba keessa ni'abjoota. Abjuu jibbisiiftuu harka isaa facaasee dhaadata. Fuula isaa oliifi gadi guura. Gidduunimmoo abjuu gaarii abjootee Gammadee yoo seeqqatu gammachuun qaamni isaa waan weerarame fakkaata. Halkan gaafa sanaa osoo yaadaan dhiphatuu lafti itti bariite.

Oliiqaan ganama akkuma ta'e ta'ee hirriibaa ka'ee fuula isaa dhiqatee huuccuu isaa jijjiratee yoo sa'aa ilaalu sa'aa lama ta'uuf ta'a. Kuulaniin ganaman dhufa waan jedheef dafee daawwitiin fuula isaa ilaallatee balbala mana isaa cufatee gara mana Kuulaniitti qajeele.

Oliiqaan nama ariifatu ta'uu baatuyyuu yoo gara mana Kuulanii deemu amma achi ga'utti ni'ariifata. Kuulaniinis barii obboroon kaatee meeshaa ishii sisirreeffattee maxinoo qamadii haphiftee tolchitee sukkuummaa bareedduu qopheessitee Oliiqaa eegaa jirti.

Ammuma balballi alaa banamu Kuulaniin “Olii, ta’innaa laata?” jettee suuta foddaa irraan ilaalti. Yoo nama biroo ta’emmoo aartee deebtee teessi. Osuma qalbiin ishii alatti isa eegaa jirtuu Oliiqaan dhufee karra mana rurrukute. Siree ishii irraa utaaltee kaatee “Eenyu? Seenaa! Karri banaadhaa!” osoo ishiin karra bira hinga’in Oliiqaan banatee ol seenee.”Ni’eeyyamamaa?” jedheen.

Keessi ishii gammadee Kaarruu ishii ibsitee “Olii beellama kabajuun namni isa dursu hinjiru” jette akka inni barfatee dhufe itti himuuf. “Maal Kuullee, nageenyi hindursumoo?” jedheen harka isaa lameeniin Kuulanii ofitti hammatee morma isaa jala godhatee.

“Dhiifama Olii koo!” jetteen ija ija isaa keessa ilaalaa. Isaan lachuu wal qabatanii siree ishii gubbaa taa’an. “Amma adabamuu qabda, barii obboroonan dhufa jettee kudhan karra alaa na’ilaalchisaa oolte mitii?” akka nama mufatee itti taate.

“Anaan giiftii koo! Akka bariin kaatee na’eegdu nan beeka. Garuu, halkan gar malee yaadaan dhiphachaa waan buleef ganama lafaa ka’uun dadhabe” jedhee ofitti qabee adda ishii gubbaa dhungate.

“Olii kiyya! Siqofa miti, anillee osoon yaadaan miixamuun bule. Nuti amma galma yaanne geenyutti garaa maaltu nuuf rafa. Maaltu nutti tolee yaada fixnee rafnaree? Hawwiin keenyas fagoo hinjirtuu hindhiphatni!” ijaan qaama isaa to’atti, ija jaalalaan ilaalti.

Kuulaniin deemuuf ariifachaa waan jirtuuf ciree qopheessite fiddee teessoo gubbaa keessee shaayyiis buuftee burcuqqoodhaan teessoorra dhadhaabdee Olii cinaa teesse. “Olii, ciree nyaattee dhuftemoo? Akkami?” jetteen caccabsaa falaanaan ol fuutee gara afaan isaatti hiixachaa. “Oliin, haadu’u! Hirriibaayyuu amman ka’e” jedheen caccabsaa ishiin afaan keesse alanfachaa.

“Maal haadhoo koo! Diinni kee haadu’u! Isan ani sitti qoosu ati dhugaa gootee natti kakattaa? Hoodhu kaa mee shaayyii kana itti unadhu. Osoo baadiyaa harmee keenya bira jiraannee aannan itti unannaayyuu” jetteen.

“Kuullee, egaa innis fagoo hinjiru. Sa’aa xiqqoon booda harmee kee bira geessee unatta” jedhee innis dabaree isaa caccabsaa fallaanaan fuudhee Kuulanii afaan kaa’e. “Kuullee, ciree har’aa garumaan nuuf hojjatte. Dhugaan siin jedha baay’ee natti mi’aan nyaadhe!” jedhee kiisa isaa keessaa sooftii gadi fuudhee Kuulanii afaan ishii haxaa’eef. Nyaatanii dhuganii yoo maaddiin

ka'u Oliiqaan akkuma aadaa Oromootti "jiidhii daraar! Kan nyaatan mana keetii hindhabamin!" jedhee eebbise.

"Kuullee, haati yoo imala deemuuf kaatu ijoolleen lafa jala boochi. Haatis, karameellaan siif bita anuu! jettee sossobdee goyyomsiteę biraa baati" jedhee ija isaa Kuulanii waliin asiifi achi naannessuutti ka'e.

"Maaliif jetteree Olii?" jette sesseeqaa.

"Waan fedheefis haata'uutii ani jedheera" jedheen.

"Ilaa Olii koo! Egaa ati karameellaa nyaachuu bira dabartee jirta. Kanaaf najalaa hinboo'in! Anuu harmee biraa aannaniifi caccaabsaa siif fideen dhufaa" jettee morma isaa jala seente.

"Tole harmee koo! Garuummoo najalaa hinturin malee" jedheen.

Isaan lachuu wal dhungatanii meeshaa ishii qabeefii karra cufanii gara dhaaba konkolaataatti qajeelan. Innis gara biyyaa waan deemuuf akka inni dhaaba konkolaataatiin ga'u hinbarbaanne. "Olii, kanarra hinfagaatin. Atis yeroon deemuu qabda. Anuu nandeema ati deebi'i. Jedhi kaa ija nagaan walitti nuhaadeebisu!" jettee fuulaan gara isaatti jette.

"Tole Kuullee kiyya! Nagaan naaf deebi'i, maatiifi firoota kee hundatti nagaa naaf dhaami" wal dhungatanii dhaabbatanii ija ija keessa wal ilaalan. Isaan lachuu imimmaan jaalalaa ija isaanii keessa calale. "Olii, deebi'i kanarra" jettee qajeelte osoo garaan ishii hammaatuu.

Amma ishiin biraa fagaattutti ija isaa ishuma duukaa fiigisa. Yaadaan dhaabbatee gaggeessa. Ishiinis of duuba gaggaragaltee isa ilaalti. Booddee ishiin jalaa fagaanaan garaa jaalalaa sossobaa gara mana isaadeebi'e. Mana ga'ee bakka ciisicha isaa irra xiqqoo gadi ciise.

Kuulaniinis osuma waa'ee isaanii baaftee buuftuu dhaaba konkolaataa gara Boddaa deemu geessee konkolaataa keessa ol lixxee teesse. Ijoolleen gargaartuu konkolaataa sanaa ta'an ishii ilaaluun miidhagna ishii ajaa'ibsiifatu."Gurbaa agartaa burtukaana kana!" jedhe isaan keessaa inni tokko, ammas inni tokko deebisee, "Maal godhuree nama akka keenyaa kana garagalteeyyuu hin'ilaaltu ishiin" jedheen.

"Sila numoo? hojii keenyaaf?" jedheen itti garagalee.

"Namummaatti namni kamiyyuu walqixa. Garuu sadarkaan hojii wal nama caalchisuu danda'a" osuma kitaaba dubbisaa jirtuu jechi isaanii kun gurra ishii butee nyaara ishii walitti

guduunftee ol jettee ilaalte. "Mufaatiin keemmoo baay'ee sirraa bareeda!" jedheen. Gara kitaaba ishiitti gadi jettee kofalte, jechi isaa ishii ajaa'ibee. "Yeroo kofaltummoo kaarruun kee laphee addaan nama baasee dhukkuba laphee nama qabsiisa" jedhanii kolfan.

Namoonni karaa kana deeman konkolaataa keessa taa'uu hinjaalatan. Ol seenaniituma bahu. Konkolaataan ganama dhaabbate guyyaa sa'aa ja'atti baha. Konkolaatichisi akkuma ta'e ta'ee erga guuttateen booda ka'ee gara Boddaa qajeele.Kuulaniin konkolaataa keessa teessee yeroo baadiyaa doowwachaa deemtu Oliiqaa yaadatte. Yeroo isa waliin qilleensa baadiyaa keessa wal qabatanii waliin kolfaa taphachaa deeman. Waa'ee bosona Cillimoofaa yaadaan kaaftee ilaalti. Akkuma ishiin yaadaan fiigaa jirtu konkolaataanis bakka deemu ga'uuf fiigaa jira. Mana Abbaa Bukkuree geessee irraa buutee boorsaa ishii dugdatti baattee, fooxaa ishii mataa irra buufattee daandii qalloo gara mana isaaniitti nama geessu qabattee qajeelte.

Amma warra ishii geessutti waa'ee warraa yaadaan kaaftee ofiin mormaa deemti. Yeroo bosonuufi kurupheen bosona keessaa ishii rifachiisanis ofitti kolfaa "Haati koo akkuma daldala garbaa nagurgurachuu barbaaddi. Bitamuu jalaa kan nama baasummoo

qabsaa'uudha. Haadha kootti qabsaa'uun qaba" ofiin jechaa deemti.

Manni warra ishii tabba gubbaa waan ta'eef achuma taa'ee ishii ilaala. Garuu yaadaan waan deemtuuf osoo dadhabbiin tokko ishiitti hindhaga'amiin achiin baate. Yeroo ishiin qe'ee isaanii dura geessu harmeen ishii karra dura hurraa funaanaa qalbiin ishii eegaa jirti. Akkuma ishii agarteen hurraa funaante lafatti darbitee miilaan gara Kuulanii ariifachuu eegalte. "Kuullee koo, naaf dhuftee?" jette harka gara Kuulaniitti bal'isaa. Isaan lachuu erga nagaa wal gaafatanii booda harmeen ishii ba'aa Kuulanii irraa fuutee walumaan haasa'aa gara manaa galan.

Erga mana ga'aniis harmeen ishii ba'aa lafa gootee bishaan gomboo keessaa xaasaan buuftee "Hoodhu mee bishaan kanaan fuula kee dhiqadhu intala koo! karaan kuniyyuu baay'ee nama dadhabsiisaa" jettee haati Kuulanii bishaan xaasaadhaan kenniteef. Kuulaniinis fuula dhiqattee teessoo yeroo baay'ee irra taa'uu jaalattu tokko fudhattee teesse.

Harmeen ishii daddaftee nyaata fiddeef. Nyaata harmeen ishii kenniteef nyaachuu eegalte. Kuulaniin osuma nyaata nyaachaa jirtuu abbaan ishii ija dura dhufe. "Harmee, aabbaan hoo?" jettee gaafatte. "Mee dhiisi yaa intala koo! Abbaan kee erga gidduu kanaatii anumatti isa kaase, amma garuu gara warra

Obbo Dachaasaa kana dhaqe natti fakkaata" jettee maddii ishii lamaan qabattee fuuldura Kuulanii teesse.

"Dhufee aarii isaaniitiin guggubachuu mannaa, tolus badus achuma taa'ee baruumsa koo hordofuu naaf wayya. Haati koofi abbaan koo sababa kootiin walaarsu taanaan anis akka Rabbi najiraachisettan jiraadha" jettee aariin nyaaticha dhiiftee baate.Naannoon mana isaanii haalaan namatti tola. Kuulaniin dirree bareedduu magariisa uuffatte kana keessa tarkaanfachaa osoo yaadaan deemtuu abbaan ishii argan.

Osoo ishii bira hinga'in keessi isaanii haalaan gammade. "Naadhuftee tokkittiin koo!" jechuun of bohaarsaa bira ga'an. "Kuullee!" jedhaniin ilkaan isaanii cabbii fakkaatu itti ibsaa. Ishiinis yaadaan waan deemaa jirtuuf yeroo tasa akka nama hirriibaa dammaqee ol jettu abbaa ishii kan yaadaan eegaa jirtu.

"O...Oo! Aabbaa, eessaa dhuftaa?" jettee abbaa ishiitti harka maratte. Obbo Baacaanis fuula fuula ishii keessa ilaaluun "Yaa jajjabee koo! tokkittii taatus ati anaaf qixxee dhibbaati. Yoomuu naboonsita, akka ati iddoo gaarii geessus nanbeeka" jedhaniinii boqoo ishii gamaafi gamana garagalchanii dhungatan. sammuu ishii yaadan qabame sana bohaarsan. Isaan lachuu dirree baay'ee bareedduu kana keessa taa'uun qilleensa qabbanooftuu dhandhamachaa gara haasa'a isaanitti ce'an.

* * * *

Jaalalli hamaan gara jaalala biraatti nama geessa. Oliiqaafi Kuulaniin yeroo dheeraa waliin turan. Amma waliin turan kanatti akka obboleessaafi obboleetiitti malee ija biraan wal ilaalanii hinbeekan. Ilaalchi isaan waliif qaban adda.

Adeemsa keessa garuu jaalalli isaanii kun gara jaalala biraatti jijjiirame. Oliiqaan jaalala Kuulaniitiin hedduu qabame. Akka yeroo duraa qu'annaattis of hinbuusu. Kuulaniin immoo akkana ta'uun isaa haalaan ishii dhiphise. Rakkoo isaa gaafachuufis duubatti hinjenne. "Kuullee!" jedheen jaalala hamtuun qabamee. Kuulaniin naasuun barruulee ishii akkuma harkatti qabatteetti isa ilaalte.

"O...Oliiqaa! maal nagaa mitii? Maaltu maal ta'e?" jettee Oliiqaa harka isaa qabattee ija isaa keessa ilaalte. Ija ishii keessa ilaaluu dadhabe. Ija qaaniitiin lafa ilaale. Kuulanii haalli isaa hunduu haaraa ishiitti ta'ee dhaabbattee "Oliin maal ta'e har'a?" jettee yaadaan badde.

Oliiqaa jaalalli isa dirqisiisus Kuulanii armaan dura akka obboleettii isaatti ilaalaa waan tureef har'a jaalalli sirraa naqabe jechuunin haalan itti ulfaate."Olii, rakkoon kee rakkoo kooti, rakkoon koommoo kan keeti. Kanaaf garaa nadhokfatni. Ani qaama keeti. Rakkoo kee siif qoddachuuf duubatti hinjedhu.

Lammiin gaachana! Hirkoodha! Icciitii ofiiti! Amma kana garaa nadhokfattaa edaa?"

"Kuullee, lammiin dhugaa wal hindhoksu, dhugaa tokko barabaada waan ta'eef. Ati nama yaada gaariifi kaayyoo cimaa qabdu. Kanaaf siwaliin galman yaade nan ga'a jedheen amana. Onneen koos kanaaf jaalala keetiin guutamtee, sammuun koo boqonnaa dhabee jira. Kanaaf yaada laman sirraa barbaada. Tokko, nita'a yoo jette waliin jaalala dhugaa abbuuqachaa galma yaanne ga'uu. Lammaffaan, hinta'us yoo jette gorsa keen barbaada. Akkuma armaan duraatti waliin jiraachuu nidandeenya. Galma yaannees ga'uu wanti nudaangessu hinjiru" jedhe ija qaaniitiin Kuulanii ilaalaa.

Ishiinis Oliiqaan "sin jaaladha" jechuus baattu, akkuma isaa onneen ishii jaalala isaaf banamee jira. Yeroo inni yaada kana gurra ishii buusu ninaatee waan dubbattu wallaalte.

"Kuullee deebii kee dhaga'uun barbaada" jedheen.

"Ittan yaada" jeteen ija jaalalaatiin ija isaa keessa ilaalaa.

Kuulaniinis afaanii baafattee jaalala Oliiqaaf qabdu himuu baattuyyuu isaaf onnee ishii erga bantee ooltee bulteetti. Yeroo yaada isaa kana dhageessu ninaate. Naasuu gammachuuti.

Oliiqaafi Kuulaniin daree tokko keessatti waliin waan barataniif daree sana keessaa namni sadarkaa qabatu isaanuma lamaan. Dabareedhaan tokkoffaafi lammaffaa bahu. Yoo mana baruumsaatii bahanis bakka wacaa hinqabne dhaqanii waliin qo'atu.

Namoota isaan hinbeekne biratti obboleewwan fakkaatu. Akka angafaafi quxusuutti wal kabaju. Yeroo kamiyyuu sagaleen isaanii hindhaga'amu. Isaan lachuu mana garagaraa kireeffatanii qabu, yeroo qu'atan garuu gidduu lamaanuu deemaa akka isaanitti tolutti qu'atu. Jaalala isaanis gaduma qabaniiti malee uummata keessatti ittiin gadi hinbaane. Jaalala isaaniif erga iddoo guddaa kennanii xiyyeeffannoon isaanii gara baruumsaa ta'e.

Kuulaniin Oliiqaa waliin jaalala cimaa qabaattuyyuu waa'een adeemsa harmee ishii baay'ee ishii sodaachise. Sammuun ishii yaada kanaan qabamee baruumsa ishii irraayis gadi bu'uu eegalte. "Oliifi baruumsa koo irraa addaan bahuutu nagaddisiisa" jetti.

Kuulaniin adeemsa keessa yaadaan nyaatamuu eegalte. Haalli kunimmoo Oliiqaa sammuu isaa keessatti gaaffii cimaa uume. "Maaliif akkana ta'uu dandeesse? Rakkina maaltu ishii

muudate?” gaaffiin hedduun sammuu isaa keessatti wal’aansoo waliin qabaa jiru.

Guyyaa boqonnaa qaban tokko laalee bakka bashananna isaanii gara bosona Collimoo akka nama qorannaaf deemuu kitaaba isaanii qabatanii deeman gaafate. Ishiinis eyyamamtuu ta’uu itti himtee walumaan gara bosonichaa deemuuf bahan. Yoo magaalittiidhaa bahuu ga’an Oliiqaan dunkaana tokkotti goree karameellaa bitee kiisa isaatti naqatee gara Kuulaniitti deebi’e.

“Kuullee kiyya! Yoo gara bosona Cillimoo deemuuf kaane achi ga’uuf qalbiin si’ariifatti mitii?” jedhee harka isaa gateettii ishiirra kaawwatee qajeelan. Harka isaa tokkoon kiisa isaa harka kaa’ee karameellaa tokko gadi fuudhee haguuggii irraa banee Kuulanii afaan kaa’e. “Olii, ati daa’imuma ta’uu feeta mitii?” jetteen karameellaa inni afaan kaa’e afaan ishii keessa naannessaa.

“Kuullee, aannaniin guddannee qaamaan ol daraarre malee umriidhaan daa’ima ta’uun koo dhugaadha. Garuu Kuullee, kophaa kee akka nyaattuf miti kanan siif bite” jedhee gadi jedhee afaan ishii keessaa karameellaa fudhatee dabaree isaa dhandhamuu eegale. Osuma waliin haasa’aa, taphachaa deemanuu ”Kuullee!” jedheen. “Osuman siwaliin jiruu akka nama fagoo nama waamuutti nawaamtaa?” jettee itti kofalte.

"Osuma nawaliin jirtuun siyaada! Atillee akka nayaaddu nanbeeka. Garuu,---------" jedhee yaada isaa addaan kute.

"Garuu, maal?" jetteen gara isaatti garagaltee.

"Mee waa hundaafuu dura bakka nutti mijatu laallannee haateenyu" jedheen. Akkuma amala isaanii mukoota gaaddisa qaban ilaallatanii akka mariif isaanitti tolutti tataa'an. "Kuullee, eenyuu ol akka naaf dhiphattu nan beeka. Garuu, keessa kee nadhokfatta. Onnee walii keessa jiraannee garaa wal dhokfachuun immoo waan danda'amu natti hinfakkaanne.

"Kuullee wanti simuudate jiraa?" jedheen "Maali waan dhageesse qabdamoo? Waan narraa hubatte qabda?" jetteen naatee ijaan lafa ilaalaa. "Homaa hindhiphatni ifaafi bilisaan natti haasa'i. Aniifi ati hanga har'aa garaan keenya wal duuba ta'ee hinbeeku. Har'a garuu, yoon hubadhee ilaalu yaanni keenya waan wal duuba deebi'e natti fakkaachaa jira. Mee yoo rakkoon simuudate ta'e ifaafi bilisaan natti himi" jedhee gaafate.

Yaada ishii dhaga'uufis haalan ariifachuu eegale. "Olii, ati jiruu lubbuu kiyyaati! Wantin siduuba dhofkadhus hinjiru, Rabbiin waliif nu'uume" kuulaniiin yaada itti aanu dubbachuu dadhabde imimmaanifuu. Oliiqaan naasuu daangaa hinqabnetu isa fudhate.

“Kuullee osoon ani jiruu rakkoon hanga kana simiite jechuudhaa? Baay’een ofitti gadda! Baay’een of komadha! Rakkoo guddaan akka simuudate kunoo haala kee irrraa hubachaan jira” jedhee daqiiqaa dheeraadhaaf haasaa dhaabee yaadaan sokke. Kuulaniinis rifattee isa boochu dhiiftee,

”Olii!...Olii!” jetteen,

Innis gadda cimaa keessaa dammaqee “Oo koo! Kuullee” jedhee harka isaan fuula Kuulanii irraa imimmaan haxaa’aa. ”Kuullee kiyya wanti fedhellee yoo bade aniifi ati waan jirruuf wanti nuti barbaannu hinjiru, inni biroo nuun dhufa waan ta’eef hiyyaadin, hiyyaadda’in, hingaddin” Kuulaniinis yaada ishii dhiphise kana Oliiqaa dhoksuuf osoo hintaane “Tarii yoon yaada kana itti hime akkan ani jaalala lameen keenyaa booressuu barbaadee itti fakkaatinna?” yaanni jedhu keessa ishiitti waan uumameef.

* * * *

Qormaanni samsteera 1[ffaa] ga’aa waan jiruuf barattoonni hundinuu barruulee isaanii qabatanii gara bosonaa deemu. Mukeen gaaddisa qaban jala mataa seensifatanii qu’annaa isaaniirra lafa dhahu. Oliiqaafi Kuulaniinis akkuma barattoota biroo kitaaba isaanii qabatanii gara bosonaa deemanii qu’atu. Inni kaayyoo qabu kaayyoo isaa galmaan ga’uuf baay’ee

dadhaba. Inni kaayyoo hinqabne garuu isa kaayyoo qabutti gufuu ta'a. Waa'een jireenyaa isaaf hiika hinqabu.

Kuulaniifi Oliiqaan dabareen gaaffii wal gaafachaa qu'annaa cimaarra jiru. Osuma qu'annaarra jiranuu sagalee nama haasa'aa deemuu dhaga'an, isaan lachuu mataan ol jedhanii ilaalan. Ijoollee dargaggoota akkuma isaanii ta'anii qajjiisa isaanii maranii maranii maraataa fakkaataniiru. Bakkuma isaan qu'achaa jiranitti itti dhufan.

"Akkami Obboleessoo!" jedhaniin Oliiqaadhaan.

"Galanni Rabbiif haata'u nagaadha! maal ajajamuree?" jedheen akka isaan jeequmsaaf deeman irratti baree kitaaba harkaa qabu lafa godhatee. "Siy osoo hintaane ishii barbaanne" jedhaniin akka waan armaan dura ishii waliin beellama qabanii. "Aniifi isin armaan dura wal beeknaa?" jette Kuulaniin aariin bakka teessee ol kaatee ija itti babaaftee. "Waa hundaafuu ati harka keenya nigalta. Atimmoo adeemsa kee ishii waliin hindhaabdu taanaan gatii kee ni'argatta" jedhaniin.

"Amma maal ta'uu barbaaddaree?" jedhe Oliiqaan bakka taa'ee ol ka'ee. Yeroo inni isa tokko hudhee qabu, inni tokkommoo duubaan yoo Oliiqaa dhahuuf ta'u, Kuulaniin dhagaan mataa isaa dhooftee dhiiga irraan dirrisiifte. Wacin nibaay'ate.

Barattoonni qu'annaarraa dammaqanii yoo addaan qabuuf yaalan Oliiqaa dhiisanii gara isaaniitti darban. Lolli akka malee ta'ee barattoonni ijoollitti daaraa dhahanii biraa sokkan. Oliiqaafi Kuulaniinis wal qabatanii qajeelan.

"Armaan dura isaaniin wal beektaa?" jedhee gaafate.

"Isaan hunduu anaaf haaraadha" jetteen.

Yaaliin ijoollitti Oliiqaa shakkii keessa isaatti uume. Kuulanii waliin akka bulanii qu'atan gaafate. Ishiin garuu homaa tokkollee waan hishakkiniif yaada kana haalan itti gammadde. Oliiqaa waliin gara mana ishii deemanii irbaata mana ishiitti hojjattee qabatanii gara mana Oliiqaatti qajeelan. Guyyaan kun yeroo jalqabaaf kan Oliiqaafi Kuulaniin waliin bulaniidha. Guyyaa jaalala isaanii yeroo jalqabaaf waliin habbuuqatan.

Armaan dura isaan lachuu baay'ee waan wal kabajaniif waa'ee baruumsa isaanii malee waa'ee jaalalaa taa'anii odeessuun isaaniif saalfii guddaadha. Har'a garuu jaalalli cimaan farda isaa fe'atee waan itti dhufeef akka yeroo biraa humnaan bira taruu hindandeenye. Galma jaalalaa keessa seenan. Halkan gaafa sanaa dogoggora keessa isaan galche. Yeroo qormaataatiin qormaata biraa keessa galan.

Kuulaniin Oliiqaadhaaf ishii jalqabaati. Oliiqaanillee Kuulaniidha isa jalqabaati. Itittuu jaalalaas kan unachuu jalqaban guyyaa kanarraa kaaseeti . Guyyaa kana isaan lachuu dogoggora guddaa keessa galaniyyuu Oliiqaan garuu, guyyaa kanaan "guyyaa jaalalaa" jechuun yaadannoo isaarratti galmeeffate. Rakkoo uumame kanas waliin akka dura dhaabbatan onnee jaalalaatiin murteeffate.

"Olii!" jette, Kuulaniin siree gubbaa teessee imimmaan akka galaana guutee fuula ishiirraan dirrisu ofirraan dhangalaasa. Ciisee harka isaa fuula isaarraan dalga glchee yaaddoo hamtuu keessaa dammaqee yoo ol jedhu waan ija isaan arguu hinfeene arge. Imimmaan Kuulanii. Lafti hunduu itti dukkaanaa'e. Kuulanii onnee isaa irraa jaalatu harka isaa tokkoon ofitti hammatee harka isaa hafeen immoo imimmaan fuula ishii irraa haxaa'uu eegale.

"Kuullee kiyya, addunyaa kanarratti wantin ani jibbu waan tokkittiidha. Innis imimmaan kee ija kootiin arguudha. Kanaaf amma lubbuun lameen keenyaa jirutti imimmaan kee ija kootiin arguu hinbarbaadu. Of gammachiisee sigaddisiisuu hinfedhu. Kaayyoo ofittummaa hinqabu ani. Agartee Kuullee! Addunyaan bu'aa ba'ii heddu qabdi. Bu'aa ba'ii kana keessa tarkaanfachuuf obsa gaafata. Rakkoon boo'ichaan furamu tokkollee hinjiru.

Aniifi ati nama rakkoo dhuunfaa ofii furuu dadhabee taa'ee boo'u miti. Rakkoon kanarra ulfaattuu taates akka jirtu gadi qabnee ilaaluutu feesisa. Kuullee, yeroo qormaataatiin qormaata keessa akkan sigalche nan hubadha. Garuummoo jaalala ta'uu isaa atis tolchitee hubachuu qabda. Waan jaalalaan raawwatan tokkommoo gaabbanii of dhiphisuu osoo hintaane, furmaata isaaf fala itti barbaaduu qofa. Falli isaas anumaafi situ harkaa qaba.

Kuullee, har'a miti, ergan gaafa siin walitti dhiyaannee akka obboleessaafi obboleetiitti waliin jiraachuu eegalleetii yaaddoo biroo hinqabu. Yaaddoon ani qabu yaaddoo rakkoo saba bal'aati. Ammas erga qaama tokko taanee gammachuun koo dabaluu malee hinhir'anne.

Namni waa'ee jiruu dhuunfaa isaa qofa yeroo yaadu nidhiphata. Garuu, yoo yaada dhuunfaa keenyarra dabarree gara yaada saba bal'aatti babal'ifnee akka yeroo yaada dhuufaa keenyaatti hindhiphannu. Sammuun dagaagee bal'isee yaaduu eegala.

Yaadota xixiqqoodhaaf iddoo hinkennu. Lammiifi biyyaa isaaf yaaduu eegala. Hayyoomuunis kanumarraan dhufa. Hundumaa caala waan yaadaniifi maaliif akka yaadan dursanii hubachuun gaariidha" jedhe Oliiqaan."Olii, yaanni ati jette hunduu sirriidha. Nanfudhadhas. Akkuma atuu jette taa'anii jiruu

dhuunfaa ofii qofa yaaduun ykn dhiphachuun ofittoo nama taasifiti. Ofittummaan immoo jiruu jiruu gadiiti.

Ani garuu yaanni nadhiphise yaada ofittummaa kana miti. Aadaafi safuu cabsuu kooti. "Akka intala ebeluu ishii manatti dhalte" akkan jedhamu hinfedhu. Abbaan koos kana gurra isaan dhageenyaan ani jiruu hinqabu. Salphinni kun osoo gurra eenyuullee hinseenne nulamaaniin furamuu qabdi" jettee Oliiqaa ija isaa keessa ilaalte.

* * * *

Guyyaan isaa Dilbata, Oliiqaan akkuma baadiyaadhaa dhufeen meeshaa isaa mana godhatee gara mana Kuulaniitti qajeele. Yeroo achi ga'u Kuulaniin mana hinjirtu. Ijoollee warra sanaas gaafannaan akka hindhufin itti himan. Gara manaa deebi'uun taa'ee yaaddoo hamaa keessa seene.

Isaan lachuu gaafa deeman guyyaa tokko akka deebi'an walitti beellamatan turan. Ganama sanas Oliiqaan mana baruumsaa dhaqee yoo ijaan barbaadu nama ishii fakkaatu hin'agarre. Itti deebi'ee yoo mana dhaqus Kuulaniin hinjirtu. Yaanni hedduun sammuu isaa naanneesse. Waan baay'ee of duuba deebi'ee yaaduu eegale.

Kulaniin kan galteef guyyaa isaan waliin bulan sana ulfi garaatti ishii hafe ture. Kanaaf maallaqa warra biraa fudhachuu dhaqxe. Garuu inni kun milkaa'uuf hindandeenye. Konkolaataa irraa mana Abbaa Bukkureetti buutee qe'ee isaanii alaalaa tabba gubbaatti ilaalaa daandii qalloo qabattee kophaa ishii qajeelte. Gufuun deddeebisee milaa ishii dhaha. Yaannifi qalbiin ishii toluu dide. "Maal guyyaan har'aa?" jechaa of duuba mimil'achaa qajeelte. Ariitii ishii dabaltee yaadaan qe'ee warra ishii alaalaa tabba gubbaatti ilaalaa "maaloo natti asi dhiyaadhu" jettee waan kadhattu fakkaatti. Dafqa ishii ofirraa duguugaa qarree laga gajjootti gadi nama buusu geessee dhaabbattee gamaafi gamana ilaalte. Homtuu hinmul'atu. Miila ishii suuta kaasaa deemsa ishii itti fufte. Shimbirroonni bosona keessaa wal jalaa qabanii "Wuci!...Wuci!...Wuci!...Wuci!" jedhu.

Miirri soda sirritti itti dhaga'ame. Rukuttaan onnee ishii nidabale. Haalli taa'umsa laga gajjoo gama lameeniin ol jedhee gidduun isaa golbaafi bosonaan kan marfameedha. Balaan fedhellee osoo namarra ga'ee namni nama hin'argu. Iyyan namni nama hindhaga'u.

Osuma miira sodaan tatabbisaa deemtuu nama ulee qabatee dhaabbate tokkotti dhufte. "Gooftaa Maccaafi Tuulamaa! Maal kan nadura dhaabbatu?" jettee miila sodaan tarkaanfachuu eegalte.

ishiirra buusee harkaan qabe. Naasuun bishaan taate. Gargaartoonni Gurmeessaas bosona keessa bakka riphanii ciciisanii kaka'anii Kuulanii harka ishii bitaa mirgaa qabanii bosona keessa ittiin qajeelan. Ishiinis naasuun hafuura baasuu hindandeenye. Qilee meeqan seenanii ba'u. Dirri ishii arangamaan ciramee, huuccuun irratti tatarisa'ee kan laafte mana fira isaan ga'an. Miidhama ishiirra ga'een osoo midhaaniifi bishaan hindhandhamin guyyaa sadi bulte.

Namni dhugaatiin guutame ilaalchi inni namaaf qabu ilaalcha diinummaa ilaalcha gara jabnaati. Kuulaaniin gaafa butamtu uleen reebamtee lafarra harkifamtee dararri heddu irratti raawwatameera. Godaannisin hinbannees keessa ishiitti uumameera.

*****

Kuulaniin osoo hindeebi'in ji'a guuttee jirti. Waa'een hafuu Kuulanii Oliiqaa yaaddoo hamtuu keessa galchee jira. "Kuulleen garajabina hanga kanaa qabdi jechuudhaa? Moo? warri ishii maallaqa dhoowwatan laata?" jedhee yaadaan bu'ee ba'uu jalqabe. Kophaa isaa taa'ee gugubachuutti ka'e. Yoo of duuba deebi'ee waa'ee maatii Kuulanii kan ishiin itti himteefi dogoggora isaan gidduutti uumame hubatee ilaalu, yaanniifi qalbiin isaa muka kudhan qabatti. "Kuulleen naduuba tarkaanifii

maalii ofirratti fudhatte laata?" jedhee imimmaan isaa kan onnee jaalalaa irraa burqe taa'ee lolaasa.

"Wanti hunduu ijibbaata qaba. Amma yoomittan yaadaan rarra'ee jiraadha. Iyyaafadheetuman waanuma Kuulleen taate gurra koon dhaga'uu qaba" jedhee ganama obboroon ka'ee gara dhaaba konkolaataatti qajeele. Akka carraa konkolaataa namoota boo'icha

deemuuf fe'ee gara Boddaa deemtu karra dhaaba konkolaataatti itti dhufe. "Konkolaataan kun garami deema?" jedhee gargaaraa konkolaatichaa gaafate.

"Koottu, Boddaa Abbaa Bukkureetii" jedheen. Oliiqaanis nahee lapheen isaa bakka lamatti qoodamte. Kuulanii nan'argadha abdii jedhutu keessa isaa jira.Oliiqaan foddaatti aanee waan taa'eef yeroo konkolaataan baadiyaa keessa ittiin deemu yaadaan Kuulanii barbaadaa ijaanimmoo baadiyaa bareedduu kana ajaa'ibsiifachaa deema. Shamarran yoo karaa gubbaatti argu ishii itti fakkaattee lapheen isaa addaan isa baha. "Eenyun gaafadha? Kallattiin mana warra ishii garami? Anoo maal ishiitiin jedhaan? Fira yoon jedhe firoota ishii waanan hinbeekneef namni ani gaafadhu fira ishii yoo ta'ehoo?" gaaffiin heddu fuuldura isaa dhaabbatu. Kamiif deebsee kam akka dhiisu hinbeeku. Konkolaataan inuma kaata. Innis yaadaan Kuulanii

argachuuf konkolaataa waliin dorgommii waan fiigu fakkaata. Konkolaataan Magaalaa Giinciitii ka'ee gara magaalaa

Bodda deemu bakkeen irraa bu'an bakkee bebbeekkamoo lama qaba. Isaanis:

Mana Abbaa Bukkureefi

Magaalaa Boddaati.

Oliiqaan garuu konkolaataa yaabbachuu malee eessatti akka irraa bu'u hinbeeku. Yeroo konkolaataan mana abbaa Bukkuree ga'u, dhaabbatee "Bu'aa!...Bu'aa! Warri abbaa Bukkuree" jecha jedhu dhaga'e. Gaaffiiwwan dabareen deebii barbaaduuf itti dhufan.

"Bodda geenyee? Jedhee gurbaa isa cinaa taa'e tokko gaafate. Gurbichis akka hinga'in itti hime. Taa'ee namoota konkolaataa irraa bu'an yoo ilaalu hunduu kallattii garagaraa qabatanii qajeelan. Oliiqaanis yaadaan "manni Kuulleefaas asumaan ta'innaa laata?" jedhee osoo yaadaan namoota konkolaataa irraa bu'an duukaa kaatuu konkolaataan ittiin ka'ee gara magaalaa Boddaatti qajeele.

"Moo yaa Oliiqaa! Yaa qalbii kee!" jecha jedhutu gurra isaa seene. Nahee ofirra gaggaragale, homaa dhabe. "Kuullee kee argachuu hindandeessuu hinfagaatin" jechi jedhummoo deebi'ee

gurra isaatti iyye. Sodaa guddaan isa marse. Bakka seenu dhabe. Qalbiin fiiga malee amma konkolaataa irraa hinbuune. Konkolaataan magaalaa Boddaa seenee namoonni irraa bu'anii inni qofti taa'ee hafe.

"Heloo! Obboleessoo, maal niraftamoo?" jedheen gargaaraan konkolaatichaa. Oliiqaanis akkuma nama hirriiba hamtuu keessaa dammaqee "La...Lakki! hinrafnee" jedheen, naasuu hamtuudhaan. Oliiqaan konkolaataa irraa bu'ee garamitti haagoru. "Garami deemu? Eenyu gaafadhu?" jedhee ofiin haasa'aa deema. Osuma asiifi achi joonja'uu gurbaa tokkotti dhufe."Obboleessoo, waa nagargaaruu dandeessaa?" jedheen malli harkaa badee.
"Rakkoon hinjiru! Maali inni?" jedheenii afaan damma dibatee.
"Mee naman sigaafadhu yoo beekte naaf eerimee?" jedheen osoo keessi isaa isa hoollatuu.
"Nama eenyu jedhamu?" jedheen Oliiqaa akka inni naannoo kanaaf haaraa ta'e sirritti hubachaa.

"Kuulanii Baacaa" Oliiqaan deebii gurbicha irraa dhaga'uuf guddoo ariifatee jira.

"Hojiin ishii maali?"
"Barattuudha"

Akka nama yaadatuu takka dhaabbatee yaade."Sirriidha!---Sirriidha! Eeyyee nan beeka, manni isaanii xiqqoo waan fagaatuuf walumaan haadeemnu" jedheenii Oliiqaa dura qajeele. Gurbichi kan beekkame, namoota naannoo sana keessa hinbeekne eegee saamaa ture. Oliiqaanis osoo hinbeekni harka gurbichaa bu'e.

Isaan lachuu walduraa duubaan osoo deemanuu lafa wal hanqattee tokko gahan, yoo iyyan kan namni nama hindhageenye. Yoo kaatan kan gara ittikaatan hinbeekne. Kanaan booda gurbichi Oliiqaatti garagalee "harka kee oli qabi! nan iyya jennaan kanatu siga'a " jedhee Shugguxii itti qabe.

Oliiqaan waan itti bu'e wallaale. Muka ta'ee gogee hafe. Dhaabbiitti dafqi hillee lamaaniin bahe. Gurbichi akkuma shugguxii itti qabeen kiisa isaa sakatta'uu jalqabe. Homaa osoo hinhambisin maallaqa Oliiqaan qabate funaannatee "nan iyya jennaan ammas kun siif!" jedhee yoo Oliiqaan of irra gadi taa'u inni fiigee bade.

Oliiqaan achuma bakka taa'utti akka nama rafee ta'e. Eessa akka jiruufi maaltu akka isa fide wallaale. Ija banatee xiqqoo yaaduu eegale. Kuulanii barbaacha manaa bahuu isaafi saamtuun saamamuu isaa yaadate.

Achuma dhagaatti hirkatee furmaata barbaaddachuutti ka'e. "Kuullee kee hin'argattuu hinfagaatiin" inni jedheen dhugaa ta'uu isaa hubate. "Eenyu inni laata kan akkas naan jedhe?" jedhee aariin ijji isaa ramaxa fakkaatte.

Jaalallee isaa barbaacha manaa bahee osoo hin'argatin wanti inni qalbiitti hiyyaanne isa quunname. Oliiqaan yaanni harkaa badee rakkoo hamtuu keessa isaa jiruu konkolaataan gara magaalaa Giincii deemtu itti dhufte. Yoo sagalee konkolaataa dhaga'u akka nama Bofti hiddee utaalee lafaa ol ka'e.

Konkolaaticha dura goree harka isaa hidhatee kadhate. Konkolaachisaanis garaa itti hinjabaanne nidhaabeef. Innis erga konkolaaticha keessa ol seenee taa'ee hirqee boo'uu eegale. Waa'een carraa lameen isaanii haalan isa boochise. Gurbaan isa maddii taa'es suuta waan isa muudate gaafate. Oliiqaanis osoo waan tokko hindhoksin tokko lamaan itti hime. Gurbichis baay'ee gadde. Qarshii geejjibaas kaffaleefii gorsee akka inni jajjabaatu taasise.

* * * *

Warri Kuulanii akka ishiin butamte hindhageenye. Garuu, yoon qormaata xummure nan dhufa waan jetteef yaadaan ishii eegaa jiru. Haata'u malee isaan kan eegan Kuulanii osoo hintaane warra ishii bute ta'ee argame.

Obbo Baacaan barii obboroon ka'anii qotiyyoolee ibbiqii fuudhaniifii gadi yaasanii bira dhaabbatanii nyaachisaa jiru. Qotiyyooleen qotiyyoo isa yeroo dhihoo bitame ibbiqiirraa har'atanii nyaatu. Oliifi gadi ari'anii waraanu. Qotiyyichis keessummaa ta'uu isaa hubateeti jalaa baqata. Obbo Baacaanis harka tokkoon bullukkoo isaanii qabatanii qotiyyoolee addaan dhoowwuuf duukaa kaachaa jiru.

"Maali jarana! Keessummaan akkana jibbamaa edaa" jedhanii bullukkoo isaanii gateettiirratti ol deeffatanii dhaabbatan. Fuullee isaaniitii jaarsonni lama bullukkoo isaanii addeeffatanii gara isaaniitti dhufaa jiru. "Maal kan bariin natti asi yaa'aa jiru?" jedhanii qotiyyoolee isaanii duukaa deemaa magra funaannachiisaa jiru. "Namatu waa ta'emoo? Rakkoo maalitu uumame?" jedhanii ulee harkaa qabanitti hirkatanii dhaabbatanii eenyu akka ta'an to'achuutti jalqaban. Obbo Dachaasaafi Obbo Qajeelaa ta'uu hubatan. "Jarri kun har'a maaluma ta'an? Waa malee barraaqaan gara koo hindhufne" jedhanii bullukkoo isaanii sisirreeffatanii dhabbatan.

Obbo Dachaasaafi Obbo Qajeelanis sodaan waan deemaaniif suuta walumaan haasa'aa Obbo Baacaa bira ga'an. "Nagaa bultanii abbaa Kuullee?" Akkuma aadaa Oromoo gonfoo mataa irraa fudhatanii.

"Nagaa galata Rabbii! Nagaa bultanii! Nooraa!" jedhaniin dabaree isaanii. "Loon kuma horaa! Bariidhaan Qotiyyoolee tiksaa jirtuu?" jedhanii isaan lachuu Obbo Baacaa harka fuudhan.

"Maal goonaree lubbuun keenya isaanitu qabee deemaa!"

"Dhugaa jettan! Kan isaan caalu eessa jira!"

"Ol seenaa kaa! Gara manaa"

"Lakki, hinseennu asuma araddaa bareedduu kanarra teenya" " Maali nagumaa? Bariin har'a eessaa nuyaadattan?"

"Nagaa malee hamtuun tokkollee hinjirtu!" jedhanii tataa'an.

Obbo Baacaanis yaadaan tasgabbaahuu hindandeenye. Qotiyyoolee gara foonaa ol galchanii gara obbo Dachaasaafi gara Obbo Qajeelatti deebi'an. "Qee'een nagumaa abbaa Kuullee?" bullukkoo isaanii ol bubbutachaa.

"Nagaadha lammii koo! Keessan akkami?"

"Badhaadha hunduu!"

"Haata'u kaa gaariin isa harka jiraa!" jedhanii dubbii afaan afaan keessa qabatan.

Jaarsonni lameen kun kan dhufaniif warri Kuulanii butan warra gurra nuuf buusaa nuti duubarra dhufnaa waan jedhaniif. Isaanis suutuma suuta Kuulaniin butamuu obbo Baacaatti himan. "Uu!...Uu!...Uu!..Uu! Jechaa bullukkoo ofirraa qaban lafatti darbatanii oliifi gadi fiigan. Aaddee Kumeenis iyya abbaa

manaa isaanii dhaga'uun waan harkaa qaban lafatti darbatanii gara alaa fiigan.

Naannoo kanatti yoo shamara butan warri mucayyoo bute, Bokkuu, Kallachafi farda luugamanii warra intalaa deemuun mana irraa xiqqoo fagaatanii kadhachuu eegalu. "Balleesinee nuuf araaramaa!" balleessaa isaanii himachaa "gatii baafna!" jedhu

.

Bokkuufi Kallachi akkasumas Colleen kabaja qaba. Irra tarkaanfatanii deemuunillee rakkoodha. Obbo Baacaan guyyaa kana garuu, aarii irraan kan ka'e kana hundaa dhiitanii deemuu filatan. "Eenyu? Kan ilmoo koo akka hoolaa lafarra bute. Kun du'aafi ajjeechaadha. Narraa deemaa, Ani bade yaa Baacaa! Mucayyoo koo akka ilmoo abbaan irra hinjirree lafarra butanii? Waan hundaafuu balaan tokko osoo hin'uumamin mucayyoo koo bakka awwaaltanii naa fidaa" jedhanii taa'iifi ka'ii biyya dhoowwan.

* * * *

Oliiqaan erga gaafa Kuulaniin gargar baheetii boqonnaa argatee hinbeeku. Yaadaan oliifi gadi kaachuu hindhiifne. Yeroo hundaa waa'een ishii boqonnaa waan isaaf hinkennineef ijoollee waliin baratan bira deemuu filata. Osuma isaan waliin taa'ee haasa'uu yaanni ittiin sokka."Maaloo yaa Rabbi! Waanuma ishiin taate qofa gurra koon nadhageessisi" jedhee Waaqa kadhata. Namootas yoo qoratu beekaa dhoksu ta'ee nibeekna namni

jedhuun hinjiru. Yaadaan nyaatamee muka gogaatti bahe. Ijoolleenimmoo "maal Oliiqaa, qabxii meequma galmeessuuf qu'annaarratti duuta" jedhuun qaama isaa ilaaluun itti qoosu. Isaan kaanimmoo "Gurbaan kun maaluma ta'eetu akka mukaa gogee?" jedhu. Warri Kuulaniifi isa wal biratti beekanimmoo "Intalittiin goyyomsitee kan biraatti heerumuun ishii hin'oolle, kanaaf yaadaan nyaatamee dhume. Maal ishii malee shamarri biroo hinjirtumoo?" jedhu.

Hunduu waanuma itti fakkaate haasa'a malee kan rakkoo isaa beeku isaafi Rabbi duwwaadha. Oliiqaan galgala galgala yeroo hundaa ishiif taa'ee xalayaa barreessa. Garuu namuma afuura ishii quba qabu argachuu hindandeenye. Isa barreesse irra deddeebi'ee dubbisa. Osoo hinjaalatni sammuu isaa yaadaan qabee garaa gubata.

Boodarra garuu baruumsa isaa itti fufuu hindandeenye. Dhukkubsatee gara maatii isaatti deebi'ee. Waggaa tokko baruumsa isaa addaan kute. Yeroo xiqqoo akka itti wayyaa'uu ta'u baruumsa isaa irra deebi'uuf gara magaalaa Giinciitti deebi'e.

Ammas keessi isaa Kuulanii irraanfachuu hindandeenye. Halkan guutuu waa'ee ishii yaadaa bule. Ganama akka nama

maraatee bariin bahee gara dhaaba konkolaataatti qajeele. Konkolaataa yaabbatee gara Boddaatti qajeele.

Guyyaan isaa guyyaa gabaati. Konkolaataan hin'argamu. Achi ga'ee lafa maraa oolee yeroo deebi'u konkolaataa dhabe. Booda namoota kudhan waliin konkolaataa midhaan fe'ee gara Giimcii deemuuf ta'u kadhatanii midhaan waliin fe'amanii qajeelan.

Konkolaatichi ka'ee yeroo daqiiqaa shan hinguutin keessatti ittiin garagalee namoota midhaan irratti jijjigee lubbuun isaanii darbe. Oliiqaan lubbuun hafuyyuu miidhamin qaamaa waan irra gaheef gara Hospitaala Ambootti ergame. Ammas Kuulanii barbaacha manaa bahee balaan hamtuun kun irra geessuyyuu yaaddoo ishii sammuu isaa keessaa haqamuu hindandeenye.

"Kuulleen, isa waliin kaayyeffanne hunda diigdee kophaa ishii filattee? Amanuu hindanda'u, amman gaafa rakkoo ishii gurra koon dhaga'utti murtee kennuutu nadhiba. Kuullee, yoo dhuguma lubbuun jiraatte guyyaa yartuu keessatti nayaadadhu" hospitaala keessa siree gubbaa ciisee yaadaan rakkata. Erga xiqqoo waayyaa'ee hospitaalaa bahee gara baruumsa isaatti deebi'e. Oduun eessaa akka dhufe hinbeekamu, Kuulanii Baacaa nibutamte oduu jedhutu mana baruumsa isaanii keessatti odeeffama. Oliiqaas oduudhuma kanatu gurra isaa seene. Naasuun qaamni isaa irratti hadoode. Yeroo boqonnaa barruulee

isaa fudhatee gara mana isaa qajeele. Akkuma mana ga'een balbala isaa banatee barruulee isaa achi darbee teessoo tokkorra taa'ee akka nama dukkana hamtuu keessa seenee ta'e. "Wantin sodaadhe naaf hin'oolle. Kan ishiin dhiphachaa turtes hin'oolleef. Kuulaniin lafarra harkifamtee butamte taanaan waa'een jireenya ishii hoorsaadha. Reebicha, lafarra harkifamuu kanarraa haftee lubbuun hinjiraattu" maddii isaa lamaan qabatee taa'ee hafe.

* * * *

Kuulaniin erga gaafa Oliiqaan osoo hinjaalatni dirqamni gargar isaan baaseetii godaannisin keessa ishiitti uumame baattee jiraachuun dirqama ishiitti ta'e. Mucaa ishii Biqilaas erga deessee garaa murtee deemuu hindandenye.

Guyyaa tokko itti yaaddetuma manaa baatee gara magaalaatti qajeelte. Mana suuraa seentee mucaa ishii waliin suura kaate, Biqilaas addatti kaasifite. Ofii ishiis kophaatti kaate. Suuricha sadanuu qabdee gara mana ishii deebite. " Biqilaa kiyya! Ati seenaa cimaa qabda, kanaaf suuraa kee abbaan kee inni sidhalche, inni carraan osoo hiyyaadin addaan nubaase arguu qaba" jettee suura lameen isaanituu xalayaa waliin poostaa keessa gootee akka Oliiqaatti kennamu goote. Akka carraa dugda xalayichaarratti maqaa hinkatabne.

Oliiqaan qormaata kutaa kudha lammaffaaf jedhee qorannaa irra jira, nyaataafillee yoo isa waaman garmalee namatti aara. Yeroo mara kaayyoo Kuulanii waliin kaayyeffatan sana sammuudhaa isa hinbanne. "Kuulleen, kaayyoo ishii hanqattee haftuyyuu ani kaayyoon ishii waliin jalqabe galmaan ga'uun qaba" jedhee baruumsa isaa waliin wal'aansoo cimaa gubbaa jira. Kuulaniin haala jireenyaa waliin taatee carraa isa waliin walitti deebi'uu dhabdullee, inni akkuma onnee isaa keessa ishii godhatetti jira. Yeroo tokko tokko taa'ee "Kuulleen nadagatte jechuudhaa? Guyyuma tokkollee maaf xalayaa naaf barreessuu dhabde?" jedhee yaada. Carraa ishii dhiphaa kanattillee baay'ee gadda.

Oliiqaan akkuma yaadaan abjoote abjuun dhugaa taateef. Xalayaan Kuulaniin ergiteef manatti dhufeef. Amma keessa xalaychaa banee eenyummaa isaa barutti rukuttaan onnee isaa dabalaa dhufe. Akkuma baneen suura Biqilaafi Kuulaniin ol fuudhe. Kuullee bareeduun sun caccabdee jaartii waggaa shantamaa fakkaattee jirti. Suuricha lafa godhee kan Biqilaa ilaaluutti deebi'e, diimaa bulloo, kan luuccaan isaa morma isaarra ciisu keessa darbee burtukaana fakkaata. Ilaalee quufuu dadhabe. Amma gara xalayaa dubbisuutti deebi'e.

Sihaaga'u nageenyi koo kan kabajaafi jaalalaa ishiin onnee Oromummaa irraa maddite bakka jirtutti jaalallee koo durii kan ammallee onnee koo keessa jirtu baratаа Oliiqaadhaaf. Olii, ani

carraan koo sibiraa nahambisullee ati kaayyoo lameen keenyaa galmaan ga'uuf jabaadhu. Ani gama kiyyaan haadha Biqilaa ta'een digrii tokkoffaa qabadheera, atimmoo digrii lammataa qabachuuf ammas deebiseen jabaadhu siin jedha. Jidduudhaan dubbisuu dhiiseeti "yooman digrii tokkoffaa qabadhe, maali jechuu yaaddeti?" jedhee gara xalayichaatti deebi'e. Olii, xalayaallee maa naaf erguu didde jettee akka baay'ee natti aartu nan beeka, garuu akkuma jiruufi jireenya koo dhageessetti jireenya kiyyaa mannaa kan du'ee biyyee ta'e wayya natti fakkaata. Ati garuu carraa cimaa qabda ammallee carraa gaariin akka si'eeggatu abdii guddaan sirraa qaba. Olii, qormaanni biyoolessaa akka sitti ga'aa jiru nan beeka, garuu waa tokkotu ija dura nadhufnaan akkan xalayaa kana siibarreessu nataasise. Innis suurri ani siif erge kan kiyyaafi kan mucaa keetii kan Biqilaati. Ilma kee anaafi sirraa uumame ta'uu dursitee akka bartuu sihubachiisuuf. Yoo Rabbi jedhemmoo ilma kee ija dhugaan arguu dandeessa har'aaf naga'e

**Hadha ilma kee Kuulanii Baacaa irraa**

Xalayicha dubbisee raawwate. Dafqi qaama isaa loophesse. Gamaafi gamana ilaallaan homaa dhabe. "Ilma koo! Ilma koo! Eenyu ilmi koo? Kan Anaafi Kuulanii irraa uumamee? Kana Rabbifi Kuulanii qofatu beeka!" jedhee of duuba deebi'ee waan Kuulanii waliin dabarsan irra deeddeebi'ee jalqabaarraa hanga guyyaa waliin turaniitti hubachuu eegale.

“Yoomi guyyaan ilmi koo Biqilaan Kuullee garaatti hafe?” jedhee yeroo yaadu, guyyaa seena qabeessa sana yaadate. Guyyichis isaan lachuuf gadda osoo hintaane guyyaa gammachuu ture. Oliiqaan akka Biqilaan badetti yaadaa ture. Mucaa isaa seena qabeessa kan osoo hiyyaadin dhalate kana lubbuun jiraachuun isaa haalaan isa boonise. Oliiqaan ilma argachuu isaaf qofa osoo hintaane Kuulaniin qaama isaa guutuun ta’uu baatuyyuu, qaama isaa walakkaan akka isa waliin jirtutu isa gammachiise, isa bohaarse.

Erga xalayaa dubbiseen booda suuraa lameen isaantuu ilaaluutti deebi’e. Kuullee bareedduu, qalloo mudhii sonsaa, kan luuccaan ishii dugdarra ciisu, kan kaarruun ishii nama naasisu har’a jaartii waggaa shantamaa fakkaatti. “Hinamanu! Kuulleen akkana taate jechuun lubbuun jiraachuun gatii wayiituu hinqabu.

Kuullee haadha Biqilaa koo
Heddu gubate keessi garaa koo
Har’a gammade marti qaama koo
Sumaafi maal ta’uree?
Eessatti si’arguree?
Kuullee! Fakkaattii kee lafa keessee
Bareedina kee durii eessa ol keessee?
Carraa akkami kan gargar nubaasee?

Keessa garaa keenyaa gubee hambisee
Imaanaa sitti haata'u yaa Kuullee kiyyaa
Akkuman argu godhi mucaa kiyya
Ati garuu homaa hinaariin
Wal arguun hinooluu lubbuun jiraannaan
Nagaan naaf jiraadhaa jedha Oliiqaan(2x)

Dhugumatti Biqilaan ilma kooti jechuudhaa? Yaa Rabbi! Gammachuu akkam na'arga ijji koo?" jedhee suura Kuulaniifi Biqilaa meeqa meeqa irra deddeebi'ee dhungata, gammadee takka niboo'a, takkammoo nikolfa.Oliiqaan ammammoo yaanni isaa waa lama ta'e. Tokko, mucaan isaa abbaa budeenaa isaa waliin jiraachuufi Kuulanii ammoo mucaa abbaan bira hinjirre waliin abaaramtii laata?" Yaanni jedhu heddu isa jeeqe. Haata'u malee Biqilaan mucaa alaa dhufe ta'ee hiyyaadamne.

Sababni isaas Kuulaniin Biqilaan garaatti hafuufi butamuun ishii waan wal giteef namichi ishii bute Biqilaan akka waan ilma isaa ta'eetti yaada. Biqilaanillee abbaa budeenaa isaa kana abbaa isaa ta'uun beeka. Biqilaa Gurmeessaa jedhamees waamama. Icciitii kana kan beeku Kuulanii qofa. Ishiinis abbaa isaa dhugaa itti himuuf guyyaa eeggachaa jirti.

* * * *

Asi ilaalee achi ilaallan furmaata wayiituu nidhabe. Obboleewwan isaa kan abbaan yeroo malee irraa du'e guddisuuf

dugda hidhate. Warri firoota isaanii hunduu dugda itti galan. “Tokko didu tokko hindidu!” jedheetu baruumsa isaa addaan kutee ”Xiqqoo waa hojjachuun qaba” jedhee murteesse.

“Surree jilbarraan citte

Abbaatu waraannataa

Deega ijoollummaan dhufte

Abbaatu tattaafata” jedha geerraraan,

Biqilaan baruumsa isaa dhiisee mana namaatti gale. Haalli kun Kuulanii hingammachiifne. Abbaan isaa imaanaa guddaa waan ishiirra kaa’eef baay’ee garaa ishii nyaata. Akkasumas hanga ammaa abbaa isaa osoo hinbeekni turuun isaa heddu sammuu ishii dhiphisaa jira. “yoon darara kana keessatti itti hime mucaan koo ittuu najalaa dararama, kanaaf bara isaa darbe tokko itti himuun koo hin’oolu” jettee murteessite.

Innis mana namaatti osoo halkanii guyyaa dadhabe hinjedhin dugdaa citee hojjatee haadhaafi obboleewwan isaa tajaajila. Waggaa lama erga mana namaa hojjateen booda gara mana haadha isaatti deebi’ee ishii waliin marii godhanii Fayyisaan dabaree isaa akka mana namaa galee Biqilaan ammoo akka baruumsatti deebi’u taasisan. “Ijoollee koo, obsaa kaa! ‘Obsaan aannan goromsaa dhuga’ jedhu mitii? Obsan galma yaadan ga’an” jettee ijoollee ishii gorsiti.

Biqilaan osuma ol jedhee gadi jedhuu baruumsa isaatti jabaate. Harmeen isaafi obboleettiin isaa ittuma jabaatanii "baruumsa keetti jabaadhu!" jedhaniinii abdii cimaa dura isaa kaa'an. Innis isa isaan rakkatanii akka inni bakka guddaa ga'uuf abdatan waan beekuuf qu'annaa isaatti jabaate. Halkanii guyyaa rafee hinbulu.

Dafqi harmee isaafi obboleewwan isaa ija isaa fulduraa hinbadu. Biqilaan ciree yoo nyaate laaqanaan wal hin'argan. Harka caalaa qooqa isaa maratee baruumsa isaa barata. Inni kan yaadu nyaataa dhugaatii har'aa osoo hintaane boru akkamiinan jireenya hamtuu kana keessaa aniifi maatiin koollee baana kan jedhu.

Yeroo ijoolleen hiriyaa shamarranii baafatanii waliin bashannanan guyyaa tokkollee hawwee hinbeeku. "Qalbiin koo waan akkanaa yaaduuf waggaa baay'eetu nahafa. Harmeefi obboleewwan koo kan ana waliin dafqa isaanii haxaawwatan amman naadarbee isaaniifis dabarsutti qalbiin koo waan akkanaa hiyyaadu" jedhee ijjannoo cimaa ofii kenna.

Biqilaan waan barataa cimaa ta'eef shamarran hedduun yeroo baay'ee qarshiidhaan isa dogoggorsuu barbaadu, inni garuu yeroo hundaa kan isatti mul'atu baruumsa isaa waliin kaachuudha. Yeroo deemu, yeroo taa'u, yeroo nyaatu yaanni isaa biraa hinfagaatu.

Biqilaan takkaa mana kireeffatee taa'ee hinbeeku. Barattoonni fedhii baruumsaa sirriitti qaban akka inni isaan bira taaa'ee isaan qu'achiisu waan barbaadaniif nuwaliin taa'i jedhanii kadhatu. Ji'a tokko yoo nama biroo bira taa'e ji'a itti aanummoo nama biraa bira taa'a. Qarshii kiraa manaa baasu sana ittiin kitaabota bitata. Ijoolleen tokko tokkos rakkina isaa waan beekaniif yeroo qarshiifi nyaata warra isaanii biraa fidatanii dhufan niqooduuf.

Harmeen isaa torban torbaniin ofii qoraan dugdatti baattee galaa isaa Seenaa baachiftee karaa sa'aa afurii deemanii geessuuf. Innis qoraan harmeen isaafi obboleettiin isaa guuranii dugdatti baatanii magaalaa fidani gurguranii qarshii isaaf kennan dafqa isaanii ilaaluun osoo gadduu irraa fudhata. Seenaafi harmeen ishii karaa ganama sa'aa afurii deemanii dhufan ammas yeroo galan karaa sa'aa afuriitu isaan eeggata.

"Harmee! Biqilaan har'a yeroo ati qarshii kennituuf niboo'e bar" jetteen Seenaan harmee ishiitiin osuma taa'anii waa'ee jireenya isaanii haasa'anuu.

"Yaa Seenaa koo! Maa boo'uu dida, dafqa keenya duguugganee qoraan guurree, karaa sa'aa afurii deemnee gurgurru maa boo'uu dida. Mucaan koo akka hiriyaa isaa osoo nyaatee garaa hinbuufatin, osoo akka hiriyaa isaa huuccuu tokko

hinjijjiratni, namaa gadi ta'ee jiraata, garuu, guyyaa Rabbi jedhe tokko isaafis nuufis darbuun isaa hin'oolu ta'a" jettee imimmaan ishii huuccuu ishiitiin ofirraa haqxe.

Kuulaniin harki muka ciruutti isaan luqqa'e, dugda qoraan baachuutti isaan qunca'e ilaaltee ekeraa haadha ishii biyyoo keessatti abaaritti. "Osoo baruumsa koo irraatti gufuu natti ta'uu baattee akkuma hiriyoota koo bakka tokko ga'uun koo hin'oolu ta'a. Har'a anis ijoolleen kiyyas dararamnee namaa gadi taanee jiraanna" jettee cimina ishii isa yeroo Oliiqaa waliin baratan yaadattee gubatti.

Manni isaanis waan jalaa jigaa jiruuf yeroo gannaa bokkaan garmalee waan roobuuf bakka ciisanitti dhimuun isaan tortorsa. Fayyisaan bakka mana namaa galetti muujaleen miila isaa fixee deemuu dadhabee okkolaa deema. Mataa isaatti injijjiin galee yoo alaalaa ilaalan waan xaafii adii mataa isaa gubbaarratti firfirsan fakkaata.

Yeroo ganama ganama qotiyyoota yaasee tiksu qorri fuula isaa kana daalacheessee waan daaraa fuula dibate fakkaata. Yeroo Kuulaniiifi Seenaan qoraan falaxan horii hoofee isaan bira dhaqee isaan gargaara.

---

Guyyaa tokko osuma Fayyisaan qoraan guuruu isaan gargaaruu qotiyyoon tokko siddisa dheedee bakkumatti garaa bokoksee ajjeese. Fayyisaan isa waggaa meeqa mana namaatti gubatee sa'a tokko bitate warri qotiyyoon jalaa du'e sa'itti irraa fudhatanii waggaa meeqammoo bilisaan hojjachiifatan.

Mucaan ishii waggaa meeqa mana namaatti injiraan isa fixee harka isaa duwwaa deebi'ee itti gale. Huuccuun irraa dhumee lapheen isaa, jilbi isaa hunduu qullaadha. Yeroo inni harka isaa qullaa dhufu Kuulaniinfi Seenaan qoraan guuraa oolanii baatanii dhufanii isaanii of irraa darbee dafqa isaanii dhiqachaa jiruu mooraa (foonaa) keessatti itti ol seene.

"Harmee, Fayyisaan dhufe!" jetteen Seenaan Kuulaniidhaan. Yeroo of duuba garagaltee fuula isaa keessa ilaaltu imimmaan fuula isaarratti goggogee fuulli isaa ashaboo fakkata. Bira ga' ee "Harmee, Ashamaa!" jedheen.

Kuulaniinis "A...Ashami! ilma koo"jetteen naatee. Nuudarba jedhanii halkanii guyyaa luqqa'uu dhiisii ittuu kan itti darbu ta'e. Kuulaniin Fayyisaa jilba ishiirra ciibsitee mataa isaa keessa qaqqabattee "Fayyoo, har'a akkamitti nuyaadattee?" jettee gaafatte. Innis aarii garaa isaa garumatti gadi nyaatee, "Akkuma ta'etti kaa" jedheen.

Kuulaniinis, “mee haata’u kaa!” Seenaadhaan ka’ii mee maxinoo wayiii irra nuubuusi mee jetteen. Amma inni bilchaatutti limmoodhaan miila isaa isa muujaleen fixxee keessaa guuruutti kaate. “maali ilma koo yeruma horii eegdullee qoreedhaan yoo of keessaa guurte maal ta’a?” jetteen. “Moo yaa harmee! Horiin eessaan gadi nateessisu kunoo guyyaan qoraan guuruu isin gargaare sanayyuu akkuman isin biraa deemeen qotiyyoon siddisa dheedee daqiiqaatti bokokee du’e. Anis kunoo har’a waggaa meeqa mana namaatti injiraan nafixee, miilli koo qoreeniifi muujaleen nadhuunfatanii huuccuun narraa dhumee yeroon qullaa deemu naadarba jedheen. Garuu eessaan nuuf darbaree? Waggaa amma kanaa luqqa’ee har’a yoon harka koo qullaa deebi’ee sitti galu maali bu’aan kee?” jedhee harka isaa lamaaniin mataa qabatee boo’e.

Kuulaniinis “dhuguma jette yaa ilma koo! Eessaan nuudarba? Akkanumaan halkanii guyyaa luqqaana malee, hundi keenya akka nama abaarree qabuu bakka meeqatti addaan hiramnee ofii dabarsina jennaanis ta’uu dide maal goonaree? Egaa waan nuuf godhu Rabbumatu beeka!” jettee boo’icha jalqabde, Seenaanis maxinoo irra buufte sana gattee isaan waliin osoo teessee gaddituu maxinittiin ibda irratti bobaate. Daakuun manaa qaban ishuma waan taateef akaawwii insoosoo garbuu nyaatanii buluun dirqama isaanii ta’e. Aariitti goranii osoo walitti dacha’anii boo’anuu aduun waan dukkanoofteef bishaan yoo

hubboo keessa ilaalan hubboon duwwaadha. Halkan guutuu insoosoon garbuu dheebuun osoo garaa isaan gubuu bulan.

Ganama Seenaan hubboo dugdarratti ha'attee bishaan waraaba gara burqaa yoo kaattu gufattee hubboo daaraa dhooftee wadaroo (haada) hubboo harkatti baattee boo'aa haadha ishiitti ol deebite. Yeroo ishin balbala gubbaa geessu Kuulaniin agartee "moo yaa Rabbi! Nicabsiteemmoo?" Seenaanis hirqitee booche. "Koottu intala koo nuRabbitu nutti kakatee maal goona mitii. Koottu taa'i. Isa waliin cabdaaree?" hundi isaanituu gaddanii taa'an.

* * * *

Oliiqaan ijoollee doormii tokko keessa waliin jiraatan keessaa Abdiisatti dhiyaata. Abdiisaan gadi bu'ee keessa Oliiqaa beekuu baatullee fuula isaa irraa muudannoo wayii akka qabu hubateera. Oliiqaa keessi isaa baay'ee dhokataadha. Akkuma salphaatti keessa isaa argachuun hindanda'amu. Abdiisanis yaadaan qabamuu Oliiqaa irratti argullee gaafachuuf nisodaata.

Ciisee niyaada. Waa'ee Kuulaniifi mucaa isaa. Dhalachuun Biqilaa yeroo mara raajii isatti fakkaata. Bifti isaammoo isaan lachuu fakkaata. Namni Oliiqaa beeku yoo suura Biqilaa argu shakkii tokko malee obboleessa keeti jedhaan. Oliiqaan yeroo Kuulanii Biqilaan garaatti hafu umurii waggaa kudha saddeeti

ture. Garaagarummaan umurii Oliiqaafi Biqilaa waggaa kudha saddeeti jechuudha. Ijoollummaadhaan abbaa ilmaa ta'uunis raajii guddaadha.

Adeemsa keessa ammuma walitti dhiyaacha dhufan Oliiqaan mudannoo isaa Abdiisaatti hime. Abdiisaan wanti dhaga'e hundi ajaa'iba isatti ta'e. "Edaa jaalalli dhugaa inuma jiraa? Osoo nama tokko tokkootii torbee tokko caalaa wal hiyyaadattu. Kan Oliiqaa garuu raajiidha. Onnee isaa Kuulaniif banee hanga har'aatti jiraachuun isaa anaaf waan addaati. Olii, ammuma yoomitti akkanatti jiraattaree?" jedhe Abdiisaan waa'een Oliiqaa raajii isatti ta'ee. "Amman Kuulaniifi mucaa koo argadhutti jireenyi koo akkuma na'agartu kana. Jaalalli dhugaa akkuma argetti ijaaramee akkuma fedhetti hindiigamu" Abdiisaan yeroo tokko tokkommoo Oliiqaa bashannanisiisuuf baay'ee ittiin qoosa. "Yaa Oliiqaa abbaa ilmaa! Namni dhalchee osoo ijaan hin'argin hanga har'aa turu jiraa? Dhugaan siin jedha! Mucaanuu abbummaa kee sihaala" jedhe Abdiisaan siree isaa gubbaa diriirifatee ciisee.

"Foon foon isaa hinwallaalu! Akkan ija dhugaan mucaa koo argus shakkii hinqabu. Biqilaan nama lubbuu ba'uuf deemtu irraa baraaramee jiraateedha. Yoo tarii haati isaa imaanaa ani irra kaawwadhe ni'eegdi ta'e ilma koo seena qabeessi kun abbaa isaa isa dhugaa waliin wal'arga jedheen yaada. Anis ba'aa

xiqqoo narratti hafte kana of irraa buuseen ilma koo Seenaa koo barbaaduuf kaayyeffadheera. Jaalalli ani haadha isaaf qabu har'allee onnee koo keessatti akka guutamteetti jirti. Ku...Kuullee jechuun...."imimmaan hudhee isa qabe. "Kuulleen nama ishiif birmatu dhabdeeti malee dukkana hamtuu sana keessatti hinhaftu turte. Anis ishii argachuuf baay'een carraaqe. Ishii barbaacha manaa bahee rakkoo hamtuun narra ga'eera. Ishiis argachuu hindandeenye.

Jaalalli lameen keenyaas akka jalqabametti rarra'ee hafe. Ammas garuu erga Kuulleen narraa gargar baatee waggaa baay'ee ta'uyyuu yaannifi qalbiin koo ishiin mucaa koo waliin akka naaf dhuftu eegaan jira. Isa kanammoo kan dhugoomsu Rabbi duwwaadha"

Oliiqaan gadda hamtuudhaan Abdiisaatti haasa'aa jira. Taa'ee yoo yaadu waa'een Kuulaniifi isaa baay'ee isa ajaa'iba. Osoo hinjaallatin abjoota. "Edaa namni osoo lubbuun jiruullee addaan ba'aa?" jedhe Oliiqaan Abdiisaa ija ija keessa ilaalaa.

"Eeyyee niba'a. Kun kan sirratti jalqabame miti. Dirqamin kan addaan isin baasee dhiisiitii namni osoo wal jaalatuu wal sobeetuu addaan baha. Isin yeroo sana ijoollummaallee waan qabdaniif rakkoo kana furuu hindandeenye. Osoo atis akka

ammaa kana yaadaanis umuriidhaanis bilchaattee Kuulaniin dukkana hamtuu kanaan hinmarfamtu turte.

Mee waan hundaafuu amma baruumsa keetirratti ofi hinjeeqin. Kaayyoo qabatte kana galmaan ga'iitii walumaan Kuulaniifi Biqilaa dukkana hamtuu kana keessaa barbaacha deemnaa hangasittuu obsi!" jedhe Abdiisaan.Abdiisanis yaada kana Oliiqaa irraanfachiisuuf jecha akka Kaaffee Hawwii waliin deeman gaafate. Innis tole jedheenii walumaan qajeelan. Erga achi ga'aniis bakka namoonni hinjirre laallatanii akka haasaaf itti tolutti taa'an.

Mucayyoon magaalli bareedduun simbo qabeettiin tokko alaalaa gara isaaniitti dhufaa jirti. Yeroo isaan bira geessus isaan lachuu Afaan Oromootiin walitti haasa'uu isaanii dhageesseetti. "maali isiniif ajajamu?" jettee Oliiqaafi Abdiisaa wal maddiitti ilaaltee. Yeroo kana isaan lachuu keessi isaanii sirritti gammade.

Ishiis ilaalanii deebi'anii wal ilaalan. "Atoo haasofin keeyyuu baay'ee nuquubsee jira, waan biraa osoo ajajachuu baanneeyyuu nuga'a. Mitii? Oliiqaa?" Jedhe Abdiisaan. "Dhugaadha! Finfinnee keessatti yeroo baay'ee shamarran Oromoo ta'anii afaan ofiitiin dubbachuun akka waan saalfii ta'ee afaan hambaatiin haasa'uu filatu. Warreen akkanaa kunimmoo, afaan ofii awwaalanii afaan hambaa guddisuuf warra tattaafataniidha.

Mee shamarran akkanaa kana nideeggartaa obboleettii?" jedhe Oliiqaan gara ishii ilaalee.

"Lakki, garuu yoo naaf danda'ame eenyummaa isaaniitti akka amanan taasisuuf duubatti hinjedhu" jetteen

"Mee wal haabarru kaa" jedheen Oliiqaan harka isaa gara ishiitti hiixatee. "Tole, homaa rakkoon hinjiru, ani Jaalannee Lammiin jedhama"

"Ani Oliiqaa Nagaasaan jedhama"

"Anirnmoo Abdiisaa Galataan jedhama.

Egaa yoo karaattillee nutti dhufte nudubbisi, nutillee dhufnee dhufnee sigaafannaa. Mee amma wanti hoo'aan maaltu jira?" jedhee Abdiisaan keessa isaatti waa'ee ishii raajeffachaa. "Hunduu nijira, maali isinii fidu?" jetteen isaan lachuu wal maddiitti ilaalaa.

"Egaa oromoon Aannan unachuu jaalata waan ta'eef mee aannanuma nuufidi kaa. Moo? Oliiqaa wanti ati feetu yoo jiraate ajajachuu dandeessa" jedhe Abdiisaan.

"Lakki, kiyyallee fedhiin kanuma. Jaallannee mee atillee waan feetu tokko ajajadhuutii nuwaliin xiqqoo taphadhu kaa?" jedhaniin isaan lachuu. "Guddaa galatoomaa! Har'a xiqqoo

keessummmaan nutti waan baay'ataniif isin waaliin taphachuu hindandeenye, yeroo biraa bal'inaan waliin taphanna" jettee aannan isaan lachuufuu fiddeefii gara keessummoota biroo keessumeessutti deebite.

"Siy Oliiqaa, shamarrittiin akkam onnee nama seenti gurbaa? Dhugaan siin jedha yeroo jalqabaaf shamarri akkanaa naqunnamuun ishii. Namatti hintoltuu akkaataan ishii?" jedhe Abdiisaan si'aayinaan."Baay'ee shamarree cimtuu, sabboontuu wayiiti. Sirriitti hubannee nama ijjannoo cimaa qabdu yoo taate sitti fuunaa" jedhee Oliiqaan Abdiisaatti kolfe.

"Dhugaa jette Oliiqaa!"

"Sitti fuuna kanan siin jedhemoo?"

"Eyyee kanarratti du'uun qaba. Jaallanneen nadarbuu hinqabdu.

Yoo Waaqayyo jedhe kolfa kee jalaa bahuuttan jira"

"Ani bari kan sitti kolfuuf jaalachuu keef osoo hintaane shamaruma abbaa argee waliin kaachuu keetiif malee. Amma garuu Jaalannee yoo jaalate sirrittan sideeggara" jedheen Oliiqaan. Jaalanneen meeshaa fuudhuu gara isaanitti deebite.

"Isin gateen bade mitii?" jetten.

"Lakki homa rakkoo hinqabu hojiidhaa mitii?" jedhaniin isaanis.

“Egaa, yoo akkanatti naaf hubattan baay’ee gaariidha” jettee meeshaa fuutee teessoo haxooftee deemuuf yoo taatu Oliiqaafi Abdiisaan, natu kaffala natu kaffala irratti wal lolaa jiru.

Jaalanneenis gocha isaanii kana arga jirti. “Herreegni meeqa Jaalannee” jedhe Abdiisaan qarshii gara Jaalanneetti hiixatee.“ Herreegin har’a isin lachuu bira miti. Herreega keessan anatu kaffala” jettee diddee biraa deemte.

“Abdiin amma Jaalannee harkatti galfatutti Kaaffee kanaa baha jettee hiyyaadin”

“Qas!-----Qas!” jedhee itti kolfe Oliiqaan. ”Gurbaa guyyuma tokkoon akkana hinta’in mucayyoonuu namuma kaayyoo wayiitu hinqabne nuseetii.

Wanti hunduu adeemsaan malee guyyuma tokkoon hinta’u. Ishii qofa osoo hintaane atillee ijjannoo cimaatu sirraa eegama. Ariifataniif osoo hintaane suuta yaadaafi qalbiin deemutu nama milkeessa. Ka’i kaa haadeemnuu” jedhee Oliiqaan bishaan burcuqqoo keessaa dhuguuf ol fudhate. “Jetteeree? “ jedhe Abdiisaan ijaan Jaalannee barbaadaa.
“Buluu barbaadde mooree?”“Maalan bula beenu haadeemnu” isaan lachuu wal fudhatanii qajeelan.

* * * *

Biqilaan qormaata kutaa kudha lammaffaa(10+2) akkuma fudhateen gara baadiyaa harmeefi abbooleewwan isaa biratti deebi'e. Akka carraa yoo qabxiin naaf dhufe ji'a lamaan kana sirritti hojjadhee qarshii harkatti qabachuun qaba jedhee harmeefi obboleewwan isaa dabalatee hojii humnaatti bobba'an. Qorraan qorra osoo hinjedhin, roobaan rooba osoo hinjenne ji'a lamaanuu xummuran."Harmee koo! Nuwaaliin dhamaate kaa?" jedhe Biqilaan dadhabbiin haadha isaa isa gaddisiisee.

"Anaaf hindhiphatin ilma koo, anaallee yoo darbuu baate isinumaallee osoo darbee, kan koo durdarbe. Kiyya ganama bade. Carraa koo kan ganamaa sanatu isinillee rakkisaa jira natti fakkaata" jette biyyoo harka ishiirraa sukkuummachaa.

"Harmee koo, yoon taa'ee yaadu waa tokkotu natti mul'ata. Innis Rabbi nama jaalatu qormaata hedduun qora. Nullee qormaata hamtuu meeqa keessa nunaannessuun isaa tarii nuti boru nama akka taanuuf natti fakkaata. Kanaafuu obsi keenya ammas dhumuu hinqabu. Jabaannee gidiraa hamtuu kana keessaa bahuu qabna" jedhee haadha isaafi obboleewwan isaatiif jajjabina kenne.

* * * *

Guyyaan isaa Wixata. Biqilaan qormaanni kutaa kudha lammaffaa(10+2) dhufee dhageenyaan fiigaa gara manaa galee harmee isaatti hime. Ishiinis keessa ishiitti "mucaankoo nidarbamoo? Nikufa laata?" jettee yaaddoo keessa galte.Biqilaafi Kuulaniin halkan gaafa sanaa hirriibin ija isaaniitti hindhufne. Kuulaniin halkan guutuu Rabbitti boo'aa bulte. Ganama ishumaa xiqqoo hiriibin ishii fudhatuu Biqilaan ka'ee huccuu isaa uffatee yoo harmee isaa ilaalu xiqqoo hirriibin fudhatee jira. Callisee deemuuf niyaaddofti jedhee rakkate. Hirriiba keessaa dammaqsuuf immoo halkani hirriiba malee waan bulteef garaa isa nyaatte. Isumaa yaadaan qabamee asiifi achi jedhuu eelee sibiilaa miilaan tasa dhahee iyyisiise. Kuulaniinis yoo kana rifattee hirriibaa dammaqxe.

"Eenyunnii?"

"Ana harmee! Sin rifachiise mitii?" jedhe rifatee.

"Biqilaa, maali ilma koo halkaniin?" awwusaa fuularraa fudhattee ol jette. "Lakki harmee, bari'ee guyyaa ta'eera. Qormaata sanan deemee hubadha jedheen sikaasuu sodaadheen dhaabbadha" "Maaloo ilma koo, lafti xiqqoo siif haabar'uu" jettee huccuu ofirra buuftee yoo ishiin dibaa ibiddaa banuuf gadi jettu,

"Lakki harmee, ani homaayyuu hinbarbaadu. Ati deebi'ii ciisi ani haadeemuu. Ganama kanaan qoonqoon homaa naaf

hinfudhattuu sa'aanillee waan narraa deemeef dafee deemuu naaf wayyaa. Atillee hirriiba malee waan bulteef mee xiqqoo ishii rafi. Yoo Rabbi jedhe milkaa'een siif gala" jedheenii harka qabee dhoowwe.

"Maaloo ilma koo, qooqa kee akkamiin karaa sa'aa afurii deemta? " "Harmee homaa hindhiphatin amman gahee dhufaa"

Kuulaniinis qarshii sabbata ishiirraa qabdu hiiktee "Mee erga jettee ishii kana harkatti qabadhu. Yoo magaalaa geesse shaayiidhaanillee dhugdaa" jettee barruu harka isaa keessa gooteef. "Harmee, anaaf jettee homaa hindhiphatin, homaa hiyyaadda'in. Yoo Rabbi jedhe guyyaa tokko ifa barii arguu dandeenya" jedhee haadha isaa dhungatee karra banatee qajeele. "Beenukaa, waan biraa maalan siif godhaa mitii! Rabbi sihaamilkeessu! Rabbi sihaagargaaru! Suutuma jedhii deemi niqaqqabdaa" jettee amma inni fagaatutti isuma duukaa deemtee yoo inni jalaa fagaatu xiqqoo dhaabbattee gara manaatti ol deebite.

Ammas yaanni ishii waan gara garaatiin qabame "Mucaan koo, maal ta'inna laata?" Yoo qabxiin dhufuufii baate hoo? Ofitti aaree waa of godhinnaa laata? Yaa Rabbi ati nama abaarsaa nagodhin" jechaa yeroo ishiin mana ol scentu Fayyisaafi Seenaan hirriiba keessaa dammaqan harmee isaaniifi Biqilaa waan dhabaniif,

"Harmeefi Biqilaan nugatanii deemanii? Nuti hoo? Eessa dhaqnaree? Harmeen garaa nutti jabaattee?" jedhanii osoo boo'aa jiranuu Kuulaniin alaa itti ol seente. Isaan lachuu fiigaa dhaqanii harka itti maratan. Ishiinis baay'ee naate.

"Maal taatan?"

"Isin nugattaanii eessa deemtan?"

"Waan isin gannee banne isinitti fakkaatee edaa?"

"Maarree"

"Nutis lama isinis lama, maal sodaatturee?"

"Nuti daa'ima kaa"

Kuulaniinis garaan hammaatee "osoon isin gatee baduu barbaadee har'a miti. Qaata ture. Isin ana malee, ani isin malee maalan qabaan isin gatee bada" jettee isaan lachuu ofitti hammatte.

Biqilaan erga manaa bahee osoo fiiguu obbo Dachaasaatti dhufe. "Eessaa deemta yaa Biqilaa bariidhaan? Maal ilma koo, guyyuma tokkollee hinboqattuu? Haadha kees, obboleewwan kees inuman arga. Haati kee baay'ee nama cimtuudha. Essaaf bariidhaan kaateree?" jedhaniin ulee isaanii dhadhaabbatanii.

"Obboo, qormaanni keenya tokko dhufe jennaanan isan dhaqee hubadha jedheen ariifachaa jira" yaadaan karaa fuldura isaa jiru

ilaalaa. "Baga gammadde!... Baga gammadde! Waaqni Oromoo, ayyaanni lammii keetii fiixaan siif haabaasu. Rabbi dafqa keessan hinballeessin. Dadhabbiin haadha keessanii hinbadin. Mee amma sidhaabuu ishii kana geejjiba godhadhu kaa" jedhanii qarshii kiisa isaaniitii fuudhanii itti hiixatan.

"Lakki obboo, harkaan qabaa"

"Baga qabaattee, hoodhun siin jedhe"

"Obboo, dhuguma homaa hin'ifaajinaa, homaa hinbarbaachisuu"

"Hoodhun siin jedha Biqilaa, naan hinmorminii gurbaa!" Biqilaanis dheekkamsi isaanii isa naasiseetu mataan gadi jedhee harka isaa lamaaniin irraa fudhate. "Maali ilma koo, Rabbuu kanaan siga'ee kanatu guddate jetteetu diddaa? Beenu amma sidhaabuu. Milkaa'ii! nagaan gali! ilma koo""Amiin!------Amiin! Ulfaadhaa! Obboo. Nama dabaree deebisu nuhaataasisu kaa! Nagaan naaf oolaa"

"Jedhi ilma koo, nagaan" jedhanii ulee isaanii dhadhaabbachaa qajeelan.

Biqilaan karaa Giincii takkaa konkolaataa yaabbatee deemee hinbeeku. Miiluma isaatiin dafqa isaa ofirraan xuruursaa deema malee. Qarshii obbo Dachaasaan keennaniif kiisuma isaa keessa godhatee qajeele. Yeroo konkolaataan dhuftee dhuftee bira dabartu "Ka'ee yaabbadhuu laata? Lakki hiyyaabbadhu,

Harmeefi Seenaanuu cilee dugda isaanitti baatanii karaa kana deemu mitii?" jedhee miiluma isaatiin deemicha itti fufe.

Biqilaan akkuma ta'e ta'ee yoo seensa magaalaa ga'u mucaa daree tokko waliin baratanitti dhufe. Biqilaanis dafee waa'ee qormaataa gaafate. "Ijoolleen hedduun kufaniiru. Garuu eenyu akka ta'e hinbeeku malee barataan tokko qabxii boonsaa galmeesse jedhanii dubbatu" jedheen.

Biqilaan odeeffannoo biraa mucicha irraa hin'eegne. Akkuma kana dhaga'een saffisa isaa ittifufe. Barsiisonni isa hinbeekneefi seenaa isaa hinbeekne hinjiran. Bu'aa ba'ii heddu keessa ce'ee akka as ga'e nibeeku. Baruumsa isaatiinillee baay'ee cimaa waan ta'eef sirritti isa jaalatu. Biqilaa afuuraa citee mana baruumsaa ga'uu barsiisaan isaa tokko karra gubbaatti itti dhufe.

"Hoo! Biqilaa! Akkami gurbaa? Baga gammades!"
"Tola gammadaa! Maaltu argame garuu?"
"Qabxii kee fudhattee jirtaa?"
"Lakki, ammuma dhufuu kiyyaa. Garuu qormaanni akkami ture barsiisaa?" jedheen osoo lapheen isaa isa dirrisuu. "Leenca sanyii Gootaa! Nuboonsiteetta. Waaqayyo baga similkeesse!" jedheenii harka fuudhe. Biqilaan ammallee amanuu

hindandeenye. Ammas miilli isaa gara qabxii kennaa jiraniitti ariifate.

Barsiisan qormaata kennaa jiru armaan durayyuu Biqilaa baay'ee jajjabeessa, nigorsa. Amma yoo isa argu, gammachuu guddina imimmaan ija isaa guute. "Biqilaa, konguraa!" jedheen. Harka walitti maratan. Barsiisichi sooftiin imimmaan isaa haqate. Biqilaanis qabxii boonsaa galmeessuu isaa ija isaan arge. Barataan qabxii ol'aanaa galmeesses isa ta'uu mirkaneeffate.

Gammachuu guddoon gadda hamtuu caalti. Biqilaanis dukkanni ifaa jirtu waan itti mul'atteef nigammade, dafqi fuula isaa irraan xuruure. Waa'een jireenya isaanii hunduu dhufee ija isaa dura dhaabbate. Teessoo tokko gubbaa gadi taa'e. Ijaan qabxii isaa to'achaa yaadaan "Gooftaa! Anas, harmee koos, obboleewwan koos yaadatteetta, kanaaf galanni guddaan siif haata'u" jedhe.

Hunduu qabxii isaa irraa fuudhanii ilaalu. "Abboo, Rabbi baga sigammachiise" jedhuun. Biqilaan erga mana baruumsaa sanaa bahee asiifi achi goruu hinbarbaanne. Qarshii obbo Dachaasaan kennaniif haadha isaaf buna bitee karaa isaa qabatee qajeele. Osuma gammachuun deemaa jiruu waa yaadate. Waa'ee abbaa buddeenaa isaa. "Abbaa koo! osoo ati jiraattee akkanatti hindararamnuu. Silaa gammachuu koollee ni'agarta turte. Abbaa koo! carraa akkamiitu nurraa gargar sibaaselaa? Kee jiruun

fooyya'ina hinqabdu. Bara baraan biyyoo uffattee ciisuu duwwaadha.

Aabba, gorsi keefi Seenaan ati waa'ee saba keenyaa nubarsiisaa turte keessa keenyatti biqilee lalisaa jira. Ati nurraa gargar baatuyyuu akeekniifi kaayyoon ati nutti dhiifte numa waliin jira.

Aabba, jaalala abbaa umrii keenya guutuu hawwaa hafuun dirqamneerra. Maaloo guyyaa tokkko nuuf mul'adhu aabba?" osoo hiyyaadin imimmaan isaa ofirra roobsaa qajeele.

Harmeen isaafi obboleewwan isaa erga inni bahee biraa deemee yaannifi qalbiin isaanii aluma jirti. "Maaliin nutti deebi'a?" jedhanii yaadaan eegaa jiru. Osuma isaan taa'anii waa'ee isaa haasa'anuu Biqilaan dhufee karra gubbaa ga'e. Gammachuu guddina imimmanifuu dubbachuu dadhabe."Biqilaan dhufe!" jette Seenaan lafaa ol kaatee. Kuulaniinis utaaltee lafaa ol kaate. "Ilma koo, maalumaan nutti deebite?" jechaa garuma isaatti qajeelan. "Harmee gammadee baga gammaddan!" hunda isaaniitti harka marate. Isaan hunduu gammachuudhaan boo'icha itti fuudhan. "Hinboo'inaa. Dafqi, dadhabbiin keessan lalisee jira. Harmee, ayyaanni kee, Waaqni Oromoo numilkeesseera. Harmee ulfaadhu! Dukkanni nuuf ifaa jiraa" hunduu gammachuun lafti itti dhiphate.

Biqilaan buna bitee dhufe Seenaadhaan dhaabi jedhee itti kenne. Bunni danfee Seenaan irraa gadi fuutee harmee ishiin "Rabbi nuuf kadhadhu" jetteen.

"Yaa Rabbi! Rabbi abbaa hundaa
Kan addaan nama qoodne
Du'aa nama kaaftee nama nama taasiftaa
Lubbuu namatti hortee, utubdee nama dhaabdaa
Numilkeessitee milkaa'i!
Galanni kee hinhaphatin!
Gammachuu kana fiixaan nuuf baasi

Ani ammana jedhee kan hafe Rabbi itti haaguutu" jettee erga Rabbi ishii kadhatteen booda taphaa kolfaan buna isaanii dhuguutti deebi'an.

* * * *

Abdiisaan erga gaafa Jaalannee argee galeetii jaalalli dhugaa kan onnee isaa keessatti biqilte isa teessisuu hindandeenye. Guyyaa tokko osuma laabirarii taa'ee qu'achaa jiruu Jaalanneen dhuftee dura isaa dhaabbatte. Yoo kitaaba dubbisaa jiru irraa ol jedhee ilaalu namni ishii fakkaatullee hinjiru. Taa'ee xiqqoo yaade. "Har'a Jaalannee ijaan arguun dirqama" jedhee kitaaba deebisee bahe. Osoo asiifi achi hingorin dallaa Yuunvarsitii sana keessaa bahe.

Oliiqaan immoo alaala taa'ee isa ilaalaa jira. "Abdiisaan maal ta'ee ariitiin deemaa jira" jedhee ka'ee gara inni itti qajeelun

ilaala jedhee isa duukaa ba'e. Abdiisaan yeroo dallaa sana keessaa bahu "lammata asitti hindeebi'u" nama jedhu fakkaata. Osoo Oliiqaan bira hinga'in taaksii seenee kute. Oliiqaan sana booda ol deebi'e.

Abdiisaan akkuma kaaffee Hawwii cinaa ga'een "Waraaji aalla (kan bu'u jira)" jedhee taaksii irraa bu'e. Sooftii kiisa isaa keessaa fuudhee fuula isaa hahaxaawwachaa ol seene. Akkuma ol seeneen ija isaa gamaa gamana facaase. Dhaqee maxxana tokko gaaddisa mukaa jala taa'ee ijaan Jaalannee barbaada. Jaalannee osoo hintaane shamarri biroo ajajamuuf dhufte."Min litaazazi? (maal siif ajajamu?)" jetteen. Handhuura ishii qullaa gootee, huuccuun ishii inni jalaa hanga jilbaatti qullaadha.

"Safuu! Yaa Rabbi! Qullaa deemuun kun waanuma gaarii itti fakkaataa amma?" jedhe keessa isaatti, ija taajjabbiin ishii ilaalaa. "Tanaagaraa, mannagar atichilim indee? (dubbadhu kaa, dubbachuu hindandeessu moo?)" jetteen nyaara gamaa gamanaa walitti guduunfitee. "Yammi asiqoxxaash nagar aalla indee? (wanti silolchiisu jiraamoo?)" jedheen ija isaa itti babaasee. "Inee yaqoomkut incati ayidelahum (ani kanan dhaabbadhe muka miti)" jetteen. "Lanee bileshi saayihon siraashi nawu (anaaf jettee osoo hintaane hojii keetiif) jedhee itti kolfe.

Yeroo inni akkana jedhuun aariin burcuqqoo bishaan qabu teessoorra yoo buttu, bishaan Abdiisaarratti dhangalaafte. Innis bakka taa'uu utaalee kaballaan gurra adooche. Yeroo kana iyyitee waan biraa taate. To'ataan kaaffee sanaa dhufee isaan lachuu qabee maal akka ta'an gaafate. Abdiisaan waan isarratti raawwatame hundaa itti hime. Namichis kofoon Abdiisaarratti loopha'uu ni'arge. Intalittiin maamiloota isaanirratti gocha akkanaa raawwachuu ishiitiin erga guyyaa sanaatii hojii irraa ni'ari'amte.
Abdiisaan aariidhaan deemaa jira. Gamaafi gamanallee ilaalaa hinjiru. Yaanni ittiin badeera. Gochi intalittii baay'ee isa aarse. Isaa karaa qaxxaamuraa jiruu Jaalanneen duubaan itti dhufte.

"Abdiisaa," jetteen. Nahee of duuba naanna'ee ilaale. Jaalanneedha. "O...Oo!" jedheen afaan naasuutiin. "Maal karaa konkolaataan akkana baay'atu kanarra yaadaan qabamtee maaf deemta? Nagaa mitii?" jetteen fuula isaa keessa ilaalaa. "Nagaa maaltu jira, warri kaaffee keessanii dhalaa ija nyaatte walitti qabee nama dhaansisa mitii?" jedheen waan intalittin isa goote yaadatee ofitti kolfaa.

"Maal namaan walitti buutemoo?"

"Nadhaante kaa intalli keessan"

"Kami ishiin?"

"Ishii huuccuu jilbatti kutattee qullaa deemtu sana kaa"

“Yaa Abdii, ishiin nama qofa osoo hintaane dacheen lolaa deemti. Atis afaan ishii buutee” jetteen.

“Egaa ani obsuuf hindandeenye. Kaballaanan gurra ishii adoochen birraa sokke. Abbuma barterratti of haajajju jedheen”
“Garuu, aarii hamtuu keessa seenanii karaa konkolaataan akkana baay’aturra deemuun hinbarbaachisu. Amma garami deemaa jirtaree?” jetteen dhaabbattee gara isaatti garagaltee, “Hiryaa koo tokko biran deemaan jira. Jaalaa, atoo garaami deemaa jirta?” jedheen afaan sodaatiin.

“Egaa anillee Gara manaa deemaan jira”
“Naannoo kami manni kee” jedhe osoo ishiin dursitee isa hingaafatin naannoo mana ishii baruuf.
“Gara Kolfeeti” jetteen.
“Maarree anillee garasuma deemaan jira, walumaan taaksii qabannee haadeemnu kaa” jedhee taaksii gara isaaniitti dhufaa jirtutti harka qabe.Taaksiin dhaabbattee olseenanii gara duubatti darbanii tataa’an. Jaalanneen geejjiba kanfaluuf yoo boorsaa ishii bantu Abdiisaan harkatti qabee gargaaraa taaksichaatti qarshii hiixate. “Maal Jaalaa, yeroo hundumaa sumatu kanfalaa?” jedheen ija ija ishii keessa ilaalaa.

Abdiisaan yaaduma deema malee hiriyaa wayiituu achii hinqabu. Jaalanneen bakka irraa buutu geessee "Abdii, jedhi kaa ani ga'een jiraa" jetteen.

"Lakkii, anilleen ga'eera" jedhee irraa bu'an.

"Manni koo, isuma mul'achaa jiru kana. Maarree walumaan haagallu kaa?" jetteen. "Lakki, har'a waanan ariifadhuuf guyyaa biroon dhufaa" jedheen.

"Ega diddee jedhi kaa. Oliiqaattis nagaa koo itti naaf himi" jettee biraa qajeelte. Innis suuta Dunkaana tokko seenee Jaalannee ija hannaatiin ilaaluu eegale. Yeroo inni of gatee ishii ilaalu kashalabbeen tokko suuta haala isaa to'achuu jalqabe. Abdiisaan waa tokkollee of dagatee jira. Yeroo kana kashalabbichi suuta kiisa isaa harka kaa'ee waan inni kiisaa qabu haxaa'ee biraa as buutee ta'e.

Abdiisaan yaadaan osoo ishii gaggeessaa jiruu ishiin jalaa mana lixxe. Qalbii isaan taphachaa jirtu kanattis aaraa taaksii qabachuuf ofirra deebi'e. Sa'aatiin waan galgalaa'eef taaksiin hin'argamtu. Namoonni garmalee baay'atu. Abdiisaan waan godhu wallaalee. Osoo dhaabbatuu halkan itti ta'e.

"Deebi'ee Jaalannee bira buluu? Maal jedheen?" Yaa Rabbi maalan sigodhe? Carraa biraa hinqabu mana siree buluu irraan kan hafe" jedhee gara mana siree qajeele. Mana siree ga'ee siree

ilaallatee yoo qarshii kaffaluuf kiisa isaa harka kaa'u homtuu kiisa isaa keessa hinjiru. Nahee namicha siree kireessu ilaale. "Iqirtaa yahonaa iqaa rasichee nawu (dhiifama meeshaa wayii irraanifadheen)" jedhee bahee qajeele. "Dargaggeessa ammana ga'u ta'een alabulaaree qalbiin koo ala nabulchitus. Miila kootiin deemee galuun qaba" jedhee miilaan qajeele. Abdiisaan osuma deemuu lafa dukkana tokkotti dhufe. Namni lama tokko dura isaa tokkommoo duuba isaa dhaabbatanii gidduutti galfatan. Yammuu inni darbuuf ta'u inni fuuldura isaa jiru yoo hudhee qabu Abdiisaanis humna waan qabuuf itti utaalee hudhee qabe. Inni duuba isaa jiru cuubee gadi fuudhee morma isaarran ga'e. Akka inni of duubas of durattis hindeemne godhan. Akka inni hin'iyyines ni'akeekkachiisan.Yoo kiisa isaatti harka naqan homtuu kiisa isaa hinjiru. Maallaqa kiisa isaatii waan dhabaniif reebanii unkuteessanii lafa isa godhan. Innis achumatti lafa dhahe. Isaan achumatti isa gatanii biraa sokkan. Innis xiqqoo erga bayyanateen booda naannoo sana yoo ilaalu mana amantaa Orododiksii arge. Ammas natti deebi'uu laata? jedhee suuta tiratee gara mana amantichaatti qajeele. Yoo inni achi ga'ee suuta riphee ofirra gadi taa'u kadhattootin achi ciciisan suuta ilaalaa jiru. Bakka ciisanii ka'anii asiifi achi isa butuun kiisa isaa sakkata'uu eegalan. Homaa tokkollee kiisaa hinqabu. "Duuroom birri yaallawu kaziih min yisaraal (silaa namin qarshii qabu maal asii godha)" jedhanii waan irraa fuudhan dhabinaan deebi'anii ciciisan.

Abdiisanis osoo ijji isaa walitti hindeebi'in akkuma ofirra taa'etti lafti itti bariite. Osoo warri achi ciciisan hinka'in ka'ee qajeele. Reebicha waliin qorri walitti isa kotteessee okkolaa deema.

Oliiqaan halkan gaafa sanaa hirriba malee bule. "Abdiisaa maaltu isa mudate?" jedhee yaaddoo hamtuu keessa seene. Osuma yaada kana buusee baasuu halkan bari'uufii dide. Yaannis tulluu baatee ittiin qaar'uu eegalteen. Kuulaniifi Biqilaa suura isaanii fuudhee ilaala."Kuullee, yaadattaa? Guyyaa gaaddisa jala teenyee imimmaan jaalalaa dhangalaafne. Kuullee, jaalallii dhugaa hamtuudha. Tokkicha onnee nama seennan guddoo nama miiti. Maaloo Rabbiif jedhaatii mucaa koo waliin nayaadadhaa" yaadan Kuulaniitti haasa'a.

"Yoomi laata? Guyyaan mucaa koo ija kootiin argu? Aniifi Kuulaniin guyyaa tokkoollee osoo wal agarree mudannoo ishii natti hinhimin addaan hafnaa moo? Wal'agarra laata?" Lafti bari'uu hin'ooltuu nibariite.

Abdiisaan ganama kan qorri isa kotteesse du'aan isaa karaa gubbaa dhaabbatee taaksii eeggata. Akkuma nama qarshii kiisaa qabuu taaksii keessa olseene taa'e. Gargaaraan Taaksichaas daqiiqa muraasan booda qarshii gaafate. "Egaa rakkoon yeroo

tokko tokko abshaalummaa nama barsiiifti" jedheetu akkuma nama qarshii kiisaa qabuu kiisa isaa harka kaa'e. Homtuu hinjiru. Iyya keessaa fuudhe. Namoonni taaksicha keessa jiran hunduu nirifatan. Namni isa bira taa'u tokko suuta waan inni ta'e gaafate.

Qarshii jalaa fudhachuu isaa itti hime. Namoonni achi keessa jiranis qarshii walitti guuraniif. Abdiisaan garaa isaatti takka nikolfa, takkammoo ni'aara. Taaksii irraa bu'ee namuma yeroo dheeraa dhukkubsatee ciisaa bahe fakkaatee isaa dallaa Yuunvarsitiitti olseenaa jiruu Oliiqaan arge.

"Heloo! Abdiisa," jedheen.

Dhaabbatee gamaa gamana ilaale. Oliiqaa ta'uu arge. Salphina isaa kana sesseeqaa itti qajeele. "Siy, Abbaa biyyaa! Asan dhaqa jetteellee waa dubbattaaree?" jedhe Oliiqaan nyaara isaa guduunfee. "Bakka dhaqan hundaa namatti himatanii deemuu?" jedheen of jajjabeessaa. "Isallee dhugaa jette, dhiifama!" jedhe Oliiqaan afaan aariitiin. "Qas!...Qas!" jedhee itti kolfe Abdiisaan. "Beenumee gara kaaffee Dibaab haadeemnuu" jedheen Oliiqaadhaan. Kaaffee Dibaab bira akkuma ga'aniin taaksii irraa bu'anii keessa ol seenanii bakkee ilaallatanii tataa'an. "Olii, dhiifama guddaan sigaafadha! Yeroon deemu ati waan hinjirreef sitti himuu hindandeenye. Ergasiis rakkoon namudateen dhufuu hindandeenye. Guddoo akkan simufachiise

nanbeeka" jedhee Oliiqaa dhiifama gaafate."Kan koo rakkoo hinqabu. Garuu kan keetu nayaaddese malee. Ofii maaltaate garuu?" itti deebi'ee gaafate.

"Oliiqaa dhiisi mee kan koo kan dubbatanii mitii!" ofitti kolfaa.

"Jaalannee bira deemtemoo?" jedheen fuldura isaatti isa ilaalaa.

"Innis hin'oolle" jedheen.

"Nireebamteeree?"

"Inni gaarii tureeyyu"

"Maarree maal taate kan biroo?"

"Waan biraa homaa hintaane. Siy, jaalalli akkana nama godhaa?" mataan gadi jedhee xiqqoo yaaduu eegale. Deebi'ee gara Oliiqaatti garagalee deebii isaa afaan keessaa eege.

"Jaalalli akkamii?"

"Jaalannee barbaachattan ala bule kaa"

"Ilaa Abdiisaa, waa'ee jaalalaa waan heddu sitti himeen jira. Ammas irra deebi'een sitti hima. Jaalalli callisanii goodaa keessa deemu osoo hintaane jaalalli obsa barbaachisa. Obsi hinjiru taanaan garuu milkaa'uun baay'ee rakkisaadha. Kanaaf cimsii itti yaadi" jedheen.

Biqilaan yeroo inni rakkatee baratu sana namni hoodhu kana mee qalama tokkoon bitadhu jedheen hinjiru. Amma garuu qabxiin dhufeef dhageenyaan firri dhokatee taa'ellee fira ta'ee

mataa ol qabachuu jalqabe. Kuulaniin har'a haadha firaa taate. Ishiin garuu har'as fira ishii kana hin'abdanne. Rabbi har'aan ishii gahe dagachuu hinbarbaanne. "Har'as borus abdiin koo Rabbi tokkicha" jette. "Har'an itti mul'adhee fira kootti? Duri, eessa dhaqan? Bagan har'a nama ta'ee firri nabarbaacha dhufe kaa! Yaa Rabbi galanni kee hinbadin kaa" jette Kuulaniin firoota ishii har'a ishii gaafii dhufan taajjabidee.

Kan dhufe hundaa keessumeessitee gaggeesiti. Haaloo qabachuu hinbarbaanne. Garuu harkaa qabaachuufi harkaa dhabuun hangami akka wal caalu fira ishii irraa hubatteetti. Warruma kaleessa yeroo ishiin qoraan dugda ishiitti baattee gabaa geessitu yoo karaatti itti dhufan ishiirraa fuula achi irraa garagalfatanii akka nama ishii hinbeeknee bira darbanitu har'a fira ta'ee mana ishii dhufe.

"Harmee, namoonni kun hunduu fira keenyaa?" jette Seenaan.
"Har'a kaa. Duri firri nutti dhufee beekaa?"
"Maal harmee, duri nubaqatu jechuudhaa?"
"Maarree, gaafa harkaa dhaban eenyutu nama jaalataree?"
"Har'a akkamiin mana keenya dhufuu eegalanree?"
"Rabbi dukkana keessaa nubaasuu arganiitikaa"
"Harmee, edaa yoo rakkatan firrillee nama jaalatu jechuudhaa?"

“Kan nama hinjibbine Rabbi duwwaadha. Kan fayyaa qabummoo bakka yaade hundaa niga’a” jettee jiruu dabarsan hundaa yaadaan ofirra deebitee ilaalte.

Biqilaan amma bakka ramaddii isaa beekutti Godoo isaanii kan cinaachatti ciisuuf kaate jajjabeessa. “Harmee, obsi kaa, amman gaafa mana qorqorroo siif ijaarutti” jedhe Biqilaan haadha isaa gammachiisuuf. “Rabbi haajedhukaa. Isa har’aan nuga’etu beeka” jettee citaa lafaa fuutee itti ol kennite.

Ji’a gannaa lamaan oddoo isaanii keessallee qotanii waan baay’ee dhaabbatanii jiru. Moosee, Baaroo (Alaa hingallee), Boqqoolloofi kkf. Lalisanii yoo mul’atan miidhagni qe’ee isaanii haalan nama hawwata. Biqilaan meedisiinii argatee akkuma abbaa ramaddiin isaa Finfinnee ‘Xuqur anbassaa’ isa ga’e. Harmeen isaa dura “Mucaa koo eessa isa ga’inna laata?” jettee baay’ee dhiphachaa turte. Hojii humnaa ganna hojjatan waan qabaniif liqaallee ganda hindhaqne.

“Kaleessa namni fira isaa du’e awwaalee har’a fayye jedhee barbaacha dhufaa? Kan koos kanaan gargar miti. Firri koo hunduu hamtuu kaleessa keessa turre osoo beekanuu lubbuunuu jirtuu? Namni nuun jedhe hinjiru. Har’a akkamittan nama ta’ee barbaadame? Har’as huuccuu gaarii kophee gaarii dirachuu hinbarbaadu.

Guyyaan bashannanaa fagoo hinjiru. Kaleessas miila koo qullaan as ga'e. Har'as amman galma ga'utti waan biroo hinhawwu. Galanni Rabbiif itti aansee haadha koofi obboleewwan koof kan nawaliin dhama'aniif haata'u. Amma isaan naaf jiranitti bakkan yaade inuman ga'a" jedhe. Firoonni isaa kan har'a isa yaadatanii kennaa addaa addaa isaaf laatan fira osoo hintaane warra dantaa mataa isaaniitiif kaatan ta'uu isaaniit hubate.

Kuulaniin akka Biqilaan firoota isaa salphisu hinbarbaanne. Isaanuu salphina isaanii ofumarraa arganiiru. Kanaaf isaan arrabsuufi salphisuu osoo hintaane dhugaa jirtu isaanitti himuun dogoggora ofii akka isaan baratan itti himuu filatte. "Namni hunduu waa'ee isaa haasa'a.

Ijoolleen tokko mana keenya dhufanii mucaan Biqilaa Gurmeessaa jedhamu qabxii ajaa'ibsiisaa fide mana baruumsa keessaa jedhaniiti dubbatu. Maaloo inni fira kootimee jedheen gammadee waan ta'u wallaale. Eda lafti naaf bar'uu dide" jettee akkuma nama namaaf dhimmee afaan damma dibattee haasaa ho'aa keessa seente. "Bayeessa yaa adaadaa! firri gaafa rakkoollee yoo wal yaadachuu baate gaafa gammachuus yoo wal yaadate homaa miti" jette Kuulaniin mataa raasaa. Adaadaan ishiis ninaate. Ofitti qaanoofte. Dhiifama gaafachuunis dirqama itti ta'e. "Kuullee haadha Biqilaa! Baay'ee akka nutti mufatte

nibeekna. Hiyyeessis hiyyummaa keessatti akka hinhafnes sirraa hubanneerra. Guyyaa dabartuuf hammeenya guddaa sirratti raawwanne. Har'a garuu Rabbis, isinis dhiifama gaafachuu qabna" jettee miila Kuulaniirratti kufte.

Kuulaniifi adaadaan ishii wal qabatanii boo'icha itti hoofan. Aadde Leensaan obboleettii abbaa Kuulaniiti. Obboleessi ishii gaafa du'an Kuulanii imaanaa guddadhaan Aadde Leensaatti keennan ture. Aaddee Leensaan imaanaa obboleessi ishii itti kennan yaadattee boo'icha dhiisuu hindandeenye. Akkasumas maallaqa Kuulaniitti kenni jedhamtee itti kenname sabbata ishiitti guduunfattee faydaa dhuunfaa ishiif oolchitellee dhufee ija ishii dura dhaabbate. Ekeraan obboleessa ishii itti iyyuutti jalqabe. "Leensaa, namni imaanaa nama du'ee ninyaataa?" naatee of duuba ilaalte. Kuulanii malee homtuu hinjiru. "Leensaa, ilmoo koo tokkittii qabu Rabbi waliin sitti kenne irraa baqattee? Imaanaan sitti kenne bakka dhugaattan sirraa fudhadha" ekeraan obboleessa ishii fuuldura ishii dhaabbatee itti dhaaddata. Aadde Leensaan bakka seentu dhabdee dhiphachaa jirti. Ol kaatee deebitee teessi. Kuulaniin naatee "Maal adaadaa nagaa mitii?" jetteen bakka teessuu ol kaatee.

"Na...Naguma. Garuu waatu dhufee dura koo dhaabbata" "Eessa? Maal inni?" Kuulaniin ija ishii mana keessa facaafte. Homaa arguu hindandeenye. Gara adaadaa ishiitti deebite.

Qamni ishii hunduu ni'urgufama. Seenaa waliin qabanii siree gubbaa ciibsan

*****

Biqilaan gaafa deemuuf ka'u bariin ka'ee buna dhaabee marga (coqorsa) jiidhaa buqqisee harmee isaan "na'eebbisii nagaggeessi" jedheen. Harmeen isaas erbee lafa afattee, Dibbiqqoo ishii gateettii irra buufattee diriirfattee teesse. " Koottu kaa gara koo!" jetteen Biqilaadhaan. Biqilaanis fuuldura ishii taa'ee barruu harka isaa Kuulanii jala qabee ishiinis marga inni buqqise fidee alanfattee,

"Namaa sa'aan margii lalisi"

"hayyee"

"Beekii hayyuu ta'i"

"hayyee"

"Nama lammiin abdatu ta'i"

"hayyee"

"Deemii bakka yaadde ga'i"

"hayyee"

"Gufuun sidhahin"

"hayyee"

"Qoraattiin siwaraaniin"

"hayyee"

"Hamtuun sinargin"

"hayyee"

"Rabbi kaayyoo kee galmaan siif haaga'u"

"hayyee"

"Milkaa'i"

hayyee"

"Eebbi koo haphee ta'ee sitti haaqabtu"

"Amiin"

"Abaarreen koo bubbee ta'ee sibira haadarbu"

"hayyee"

Jettee marga alanfattee barruu harka isaatti biifteef. Innis qaama isaatti diddibate.

"Egaa ilmaan koo amma Rabbifi firri namaaf godhu agarreerra. Nuti isa badaas isa gaariis nuuf yaade hundaa fudhachuu qabna. Firri keenya gaddarratti nurraa baqatanillee har'a gammachuu gubbaatti nuyaadataniiru.

Homaa miti kun seenaadha! Seenaan immoo hinbaddu. Dhalaa dhalatti dabarti malee. Kufnees hinhafne. Rabbi ol nuqabee jira. Kennaa firoonni kee siif kennan gammachuun fudhachuu qabda" jettee Biqilaa sossobde.

"Tole Harmee! yaada kee nanfudhadha. Garuu akkuma ati jette seenaadhaafan ol kaa'a malee itti fayyadamuu hinbarbaadu. Inni

ati naaf bitte hunduu ga'aadha. Borus Rabbiifi isin qaba waan ta'eef yaaddoo wayiituu hinqabu. Finfinnee naga'uun isaammoo carraan hunda keenyaa gaarii ta'uu mil'isa. Yeroon barbaade dhufeen isin ilaaluu nan danda'a. Anaaf jettanii homaa hiyyaadda'inaa" jedhee yeroo inni shaanxaa isaa fudhatee isaani hundaa dhungatee qajeelu hundi isaanii boo'icha eegalan. "Harmee, Seenaa, Fayyoo, jedhaakaa nagaatti naaf turaa. Hinboo'inaa ani waa tokkollee hinta'uu. Harmee jabaadhaa egaa! Waaqayyo isin waliin haata'u" jedhee harmeen isaa fuula isaa hahaxooftee osoo garaan isaanii isaan raafamuu ka'ee biraa qajeele.

* * * *

"Oliiqaa, waliin deemnee Jaalannee gaafachuu qabna. Yoo yaanni ishii nuwaliin kan ta'u ta'emmoo dalagaa kana dhiiftee waan biraa eegaluu qabdi. Anillee waan tokkorra ga'een baruumsa kootti goruu naaf wayya" jedhee Oliiqaa mar'achiise.

"Kun yaada gaariidha. Deeggaramuu qabas. Ka'i walumaan deemnee waa tokkorra haageenyuu" jedhanii gara mana Jaalanneetti qajeelan.

Yeroo achi ga'an Jaalannee qofatu mana jira. Suuta karra rurrukutan.

"Eenyu? Seenaa!" Jette, hirriiba keessaa dammaqxee. Callisanii dhaabbatan. Karra bantee itti gadi baate. Oliiqaafi Abdiisaan

dhaabbataniiru. Nama nidhufu jettee qalbiittillee hin'eegne ta'an.

Keessa ishiitti ajaa'ibsiifachaa "Anaa dhufu! Isinumatu keessummaa ta'ee ala dhaabbataa? Akkam jirtu? Isin baay'ee nama cimoodha. Nama hindagattan jechuudha. Isaan lachuu nagaa erga gaafatteen booda "Ol seenaa ana malee homtuu mana hinjiruu" jettee isaan dura ol seentee mi'a karaa irraa fuffuute. Isaanis osuma rukuttaan onnee isaanii dabalaa deemuu gara manaa ol seenan.

"Dhugaan isiniin jedha, isin nama lammii jaalatu. Yoomillee nama lammii jaalatu isin haataasisu. Nayaadattanii dhuftanii nagaafachuun keessan guddaa nagammachiiseera" jettee isaaniif shaayii dhaabuuf mana keessa oliifi gadi jechuu eegalte.

"Jaalannee nuti homaa hinbarbaannu koottuu taa'i nuwaaliin taphadhu" "Lakki, Oromoon yoo mana walii dhufe afaan duwwaa hingalu" "Maaloo homaa hinrakkatin. Si'argachuun keenyayyuu nuga'eera" jedhaniin isaan lachuu.

Jaalanneen kan isaan jedhan kana fudhattee hinteenye. Waa bituu gara Dukaanaa deemte. Yeroo kana Abdiisaafi Oliiqaan akkamitti akka gaafatan mar'achuutti jalqaban. "Olii, gaafadhu kaa ati" jedhe Abdiisaan ijaan gara alaa ilaalaa. "Abbaan

dhimmaa sinatti fakkaate" jedhe Oliiqaan Abdiisaa of maddiitti ilaalee. "Sirriidha. Garuu waanan jedhee gaafadhutu naharkaa bade" jedhe mataa hooqqachaa.

"Itti yaaddee manaa maaf hinba'iniree? Raawwachuumoo itti yaaduutu dursa?" harka isaa teessotti ciqileeffatee.

"Ishii agarraan naharkaa bade. Abbee wanti isaa baay'ee nama sodaachisa" osoo inni yaada isaa hinraawwatni bubbeen karra ol darbinaan isaan lachuu rifatanii calli calli jedhan. Isaan lachuu rifachuu isaanii walitti kolfan. "Ati yaadicha dura kaasi. Sanaan booda ani sin gargaaraa" jedheen Oliiqaan."Olii maaloo siwayyaa. Ati kana dura shaakallii isaa qabda waan ta'eef atumti jalqabi" jedhee ijaan kadhate.

"Ilaa Abdii, Anaafi Kuulanii waa'ee jaalala keenyaaf qaamni giddduu keenya gale hinjiru. Dhugaan garaa jaalalaa dhiibbaan biroo osoo gidduu keenya hingalle walitti nuhiite. Rakkoo koo ifaafi bilisaan Kuulaniitti himachuufis duubatti hinjenne" jedhee yaadaan sokke. Gidduma kanaan Jaalanneen itti deebite. Isaan lachuu isa mar'achaa jiran dhiisanii callisanii taa'an.

Yeroo ishiin alaa ol seentu isaan lachuu lafaa ol ka'anii "Noor!---Noor! Jaalannee" jedhanii. Ishiinis, "Loon kuma horaa! Hin

ka'inaa maaloo taa'a anaaf kaatuu?" jettee ol dabartee waan bittee dhufte qabattee ol dabarte.

---

"Isin gateen bade mitii?" waan dhiifama gaafattu fakkaatti.

"Homaa rakkoon hinjiru"

"Maal teeppii hinbanattanii?" jettee kaassetta Abbabaa Abbishuu kan, "Lakkii qalbifadhu utaalcha hinjarjarnii

Jaalaluma dhugaa tuqxee hinbooressinii

Gaabbuun kee hin'oolu darbee guyyaan kun" jedhu keessa goote. Isaan lachuu keessa isaaniitti nirifatan.

"Waan dhufneef nurratti beektemoo?" jedhan. Ishii eeggatanii suuta wal ilaalu. Ishiinis waan qopheessiteef fideefii

"Eenyutu Angafa?" jette. Sesseeqaa.

"Isatu Angafa" jedhe Abdiisaan dursee.

"Maal areeda nalaaltemoo?" jedheen harka isaan areeda isaa qaqqabachaa."Maal areeda qofa. Ati abbaa ilmaa mitii?" jedhee qaanesse. "Dhugaadha! Isaan sin caala waan ta'eef haadhiqadhukaa?" jedhee bakka taa'uu ol jedhe, harka isaa dhiqachuuf."Dhugaan siin jedha Oliiqaa! Dhaabbattee hindhiqattu" jettee bishaan joogii keessa jiru ol qabdee dhaabbatte.

"Siif miti manaaf jedheen" jedhee dhaabbate innis.

"Dhaabbatteemoo siif hinqicu" jettee didde.

"Olii, egaa lamaaniin hindhaabbatinaatii erga ishiin diddee taa'ii dhiqadhukaa" jedhe Abdiisaan. Waliin qoosuu isaanii Jaalanneen baay'ee ishiitti tole. Wal jaalachuu isaanii irraa qayyabatte. Sukkuummaa qopheessiteef fiddee isaan dura keesse. Nyaata aadaa."Nyaadhaakaa, isinitu mana duwwaatti dhufee" jettee itittuu qabee keessaa burcuqqootti gadi dhangalaasaa. "Kanarra maal gochuu barbaadde? Baadiyaa nuyaadachiifte. Baadiyaatti sukkuummaa hojjatanii jaarsi aananiin unatee nyaata. Jaalannee atillee aadaa kee eessattuu gadi hindhiisu waan jettu fakkaatta" jedhe Oliiqaan."Dhugaadha Oliiqaa! Aadaan mallattoo ofiiti" jette Jaalannen,

*****

Oliiqaan erga gaafa Kuulaniin addaan baheetii shamaratti dhiyaatee hinbeeku. Akka kakuutti sodaata. Waan Kuulaniin isatti dheekkamtu itti fakkaata. Abdiisaan guyyaa tokko osuma taa'anii haasa'anuu, Mucayyoo sabboontuu tokko akka jaallatu gaafate. "Olii, Boontuu nibeektaa?" jedhen Abdiisaan afaan sodaatiin. "Ishii kami? hinbeeku ani" jedheen akka amala isaa dubbii gabaabsee.

“Mucayyoo ishii ‘Sidis kiiloo’ barattu sana. Kan dabbasaan ishii dugda keessa ciisu sanamoo? Kaleessallee osoo waliin deemaa jirruu nagaa naan jettee hindabarree?” akka inni yaadatuuf mallattoo gara garaa dura naquu yaale. “Ati amma waa’ee miidhagna ishii osoo hintaane waan nagaafateef qofa natti him” jedhe Oliiqaan Abdiisaa of cinaatti ilaalee.

“Mucayyittiin baay’ee natti tolte. Olii, osoo Boontuu...“ jedhee yaada isaa addaan kute. “Maal? Ammammoo qalbiin gara Boontuu sidhufee?” jedhe nyaara isaa walitti guduunfee.

“Lakki, akkas miti”

“Maal jechuu barbaadderee?”

“Ilaa Olii, Kuulaniidhaaf jaalala qulqulluu akka qabdu nanbeeka. Sirriitti sirraa hubadheera. Garuu atiifi ishiin kana booda walitti deebtanii waliin jiraachuuf carraan jiru baay’ee dhiphaadha. Atimmoo hanga yoomitti of miidhaa jiraatta? Yoo Rabbi jedhe mucaa kee walumaan barbaanna. Kanaaf Boontuu waliin osoo jireenya kee jalqabdee maal sitti fakkaata?” jedhee suuta fuula isaa keessa ilaale.

“Abdiisaa, waan akkanaa hinbarbaadu ani. Waa’een jaalalaa anaaf haaraa miti. Kuulaniin yoomillee onnee koo keessa jirti. Ishii dagachuu hindandeenye. Waadaa jaalalaa maal godheen cabsa? Kuulaniin waadaa jaalalaa hincabsine. Dirqamatu ishii qabe malee. Mucaan koo hoo? maal naan jedha? Yoo lubbuun jiraatee wal agarre. Ani amma jaalalan jalqaba taanaan mucaa koo argachuu hindanda’u. Namni du’aan wal dhaba. Ani garuu jiraattan jaalallee koos mucaa koos dhabe” hiddi mataa isaa ka’ee dhaabbate. Abdiisaanis nahee kana caala mari’achiisuu hindandeenye.

****

Boontuufi Abdiisaan ijoollee naannoo tokkooti. Sirritti keessa walii beeku. Ishiin yeroo baay’ee Oliiqaa ni’agarti. Inni garuu muudannoo hamtuu waan qabuuf shamarranitti dhiyyaachuu hinbarbaadu. Warra ittiin wal beekullee nagaa Rabbi qofaan bira tara. “Siy Abdiisaa, hiriyaan kee sana baay’een sodaadha. Yoon karaattillee itti dhufe nagaa jechuunii nan sodaadha. Garuu maaliif callisaa?” jettee gaafatte Boontuun Abdiisaa.

“Oliiqaan hayyuudha! Nama waadaa sirritti eegu. Dhugaaf du’a! Ofjajuufi of fakkeessuu nama jaallatu miti. Namni yeroo hundaa keessi isaa hinmul’anne namoonni baay’een nisodaatu. Shamarran baay’een miidhagna isaa kana ilaaluun baay’ee isa hawwu. Garuu waan isa sodaataniif jaalala isaaf qaban

hin'ibsaniif. Nutuu warri isatti dhiyaannu baay'ee isa kabajna" jedhee haalaafi amala isaa Boontuutti hime. "Garuu jaalallee niqabaa?" jette Boontuun waan Abdiisaan deebisuuf dhaga'uuf ariifattee. "Qaba ture. Garuu osoo hiyyaadin addaan bahan malee" jedhe fuula isaa irraa gadda mul'isaa. "Akkamitti?" ammas waa'ee isaa dhaga'uuf ariifatteetti.

"Isaan lachuu yeroo sana barattoota turan. Jaalalli isaan waliif qaban kana jedhee sitti himuu hindanda'u. Akka carraa ishiin nama biroon butamte. Rakkoo kanaan addaan bahan" jedhee itti hime. Boontuun, Oliiqaa seenaa isaa bifa isaa amala isaa walmaddii qabdee yoo ilaaltu osoo itti yaadin onnee ishii keessa seene. Waa'een isaa akka yeroo hundaa isa yaadattu taasise. Yeroo hundaa dhufee ija ishii dura dhaabbata.

Boontuun mucayyoo cimtuu turte. Dhiironni baay'een yeroo waa'ee jaalalaa ishii gaafatan kaayyoo ishiif dursa waan kennituuf "Ani jaalallee nan qaba" jettee jala sarartee itti himitti. Har'a garuu onneen ishii Oliiqaan booji'amte. Yeroo hundaa isa arguufi waa' ee isaa haasa'uun ishiitti tola. Yeroo kophaa ishii teessullee akkaataan isaa tokko tokkoon fuuldura ishii dhufanii akka imimmaan jaalalaa boochu ishii dirqisiisu."Yaa anaa! Kaayyoo koo dagadhe jechuudhaa? Namni iddoo guddootti eegan bakka hintaanetti argama jechuun kan akka koo kana. Yaa Rabbi maalan sigodhe? Kanan namarratti jibbu maa fuutee narra

keesse? Ati akkuma taate ta'ii salphina kana keessaa nabaasi" jettee Rabbitti boo'uu eegalte.

Boontuun osoo namni ishiirratti hinbeekni dhukkuba sammuutiin qabamte. Isa duraan akka namni irratti hinbeekneef dhoksitu, amma ifa baaftee boo'uu jalqabde. Obsitee taa'uu hindandeenye. Ija dunuufkattee Abdiisaatti himuuf dirqamte.

"Abdiisaa," jette akka nama hirriibaa dammaqee.

"Oo! maali Boontuu?" jedhe, gara ishiitti siqee.

"Oliiqaan garam deeme?" jette ammas deebfitee.

"Maali? maaliif nagaafattee?" jedhee keessa isaatti baay'ee rifate. "Oliiqaa arguun barbaada. Kanaaf akkuma taate ta'iitii waamii waliin koottaa" jetteen akka dirqamaatti. Abdiisaan naasuun dugdi isaa bakka lamatti qoodame. Isa Oliiqaan yeroo darbe isaan jedhe yaadate."Edaa jaalala Oliiqaatiin qabamte jechuudhaa?" ni'ajaa'ibame. Taa'ee malli harkaa bade. "Oliiqaa akkamiinan amanisiisuu danda'a" jedhee yaada buusee baasuu eegale.

Abdiisanis osoo ajaa'ibamuu ka'ee Oliiqaa barbaacha qajeele. Akkuma tasaa 'Tuqur Abbasaatti' walitti dhufan. "Olii, nama

fardaan barbaadan lafoo argatu" jedhu mitiiree? Baay'een sibarbaada" jedhe, mataa hooqqachaa.

"Maal mucattii itti hinfurreemoo?" jedheen.

"Dhiisi kan ishii waan itti furu natti hinfakkaanne. Kan nama gaddisiisu ammoo xummura baruumsa ishii irratti rakkoon akkanaa ishii muudachuu isaati. Kanaaf Olii, furmaata barbaaduuf qabna. Baay'ee miidhamaa jirti.

Oliiqaa, Boontuun jaalala keetiin qabamtee rakkachaa jirti. Jiruun ishii yoo bademmoo numatu miidhama . Ani amma garmalee rakkachaan jira. Mucayyoon kun eebba ishiirraa waggaa tokko duubatti deebi'uu hinqabdu. Furmaanni ishii harka kee jira. Oliiqaa lubbuu ishii baraaruuf beellama hinqabatni. Lammiin rakkoo walbaasa malee rakkoo keessatti wal hingatu" jedhee ija sodaan Oliiqaa ilaale."Jaalala keetiin qabamte jettee? Gaariidha! Garuu waanan keessa darbeefi keessa jiru osoo beektuu yaada kanaan yeroo lama natti deebitaa? Hiriyaan rakkoo walitti himachuun oduu qofaaf miti. Wal gargaaruufi wal jajjabeessuuf malee.

Abdiisaa, jaalattus jibbitus keessi koo ammallee Kuulanii eegatuma jira. Guyyaan ani Kuulaniifi mucaa koo waliin wal'argu dhiyaachaa jiraachuu natti mul'achaa jira. Aniifi

Kuulaniin wal'agarree mudannoo walii walitti himachuu qabna. Kanaaf Boontuu gama kanaan gargaaruu akka hindandeenye sirritti hubadhu. Keessi koo jaalala haaraa biqilchuuf qophiirra hinjiru .Atis lammata deebiftee yaada kana nagaafatin" jedhee ka'ee biraa bahee taaksii yaabbatee qajeele.Inni yeroo hundaa fuulli isaa hinhiikkatu. Arge jedhee abbuma fedhe waliin haasaaf hin'ariifatu. Shamarran lamaan duuba isaa taa'an garuu eessaan isatti dubbannaaf miriixamaa jiru. Osoo inni hinbeekni herreega kanfalan. Yeroo inni gargaaraa taaksichaatti qarshii hiixatu "Yaantee takafloowaal (kan kee kaffalameera)" jedheen.

Innis suuta morma isaa of duuba naannessee ilaale. Shamarran Boontuu biratti arge. Akkuma isaan isa waliin taaksii lixaniyyuu quba hinqabu. Gurbichaan deebisiif jedhe, isaanis akka inni hindeebifne akeekkachiisan.

"Tole, galatoomaa!" jedhee qarshii gadi fuudhe boorsaa isaatti deebisee taa'e. Isaan ammas akka inni isaan waliin haasa'u barbaadu. Kan isaa yaanni oduu osoo hintaane waa baay'ee yaadaa deema. Ijjannoon isaa kunimmoo baay'ee isaan aarse. Akkuma 'Arat kiiloo' ga'een "waraaji aalla" jedhe. Taaksiin dhaabbattee innis "jedhaa nagaa ta'aa!" jedhee biraa bu'e.

Isaanis walitti garagalanii "Dr. Oliiqaa jechuun isa kanamee, fuulli isaa yeroo hundaa hinhiikkatu. Hiriyaa niqaba garuu?" jetteen ishiin tokko.

"Kana shamarri akkamiin itti dhiyaattiree?"

"Maali yoo qabaachuu baate itti siquu barbaaddemoo?"

"Yoomi ofitti nadhiyeessaa mitii dhiisimee" jetteen.

* * * *

Dr. Oliiqaan hospitaala 'Xuqur Anbassaatti' ogeessa fayyaa namaati. Mucaan isaas Biqilaan achumatti barataa medisiinii waggaa tokkoffaadha. Akkuma bifaan wal fakkaatan ogummaan isaaniillee wal fakkaata. Ogummaan isaanii kun waliin barbaadee walitti isaan fideera. Haata'u malee isaan lachuu abbaafi ilma ta'uu wal hinbeekan.

Hundeen fira Dr. Oliiqaa yoo ta'u Biqilaa waliin hiriyaadhas firas. Fira ta'uu wal hinbeekan malee. Biqilaanis karaa Hundeetiin Dr. Oliiqaa waliin wal baratan. Adeemsa keessas haalan walitti dhiyaachaa dhufan. Yeroo baay'ee Hundeefi Biqilaa ni'affeera. Namoonni baay'een yoo Biqilaa Dr. Oliiqaa biratti argan "Obboleessa keetii?" jedhuun.

Dr. Oliiqaan mucaa isaa of maddiitti dhiisee alaalaa yaadaan barbaadaa jira. Halkan ciisa dhabee yeroo yaanni baddaafi gammoojji ittiin buutu. Farda yaadaa yaabbatee yeroo mucaa isaafi Kuulanii oliifi gadi barbaacha jooruu lafti itti bariiti. Biqilaanis abbaa isaa dhugaa amma har'atti osoo hinbeekne dhalatee guddatee sadarkaa kanarra ga'eera. Kuulaniinis har'a borun itti hima osoo jettuu jarri qaamaan wal bira ga'an.

* * * *

Guyyaan isaa Kamisa. Guyyaa gabaati. Gabaan ganama nama dabarti jedhee hunduu barii barraaqaan ka'ee inni qarshii qabu qarshii isaan konkolaataan deema. Inni hinqabne ba'aa ulfaataa baatee miila isaan qajeela. Qorri bariimmoo miila ciree namarraa buusa.

Kuulaniifi Seenaan cilee dugda isaaniitti baatanii gabaa barii kana saammachuuf gara magaalaa Giincii qajeelan. Karaan hurufa Dagooyyee akkuma bofaa maramee ciisee nama ilaala malee nama jalaa achi hinsiqu. Kuulaniifi Seenanis osoo dafqi isaanii irraan xuruuruu laga Awaas bira ga'an. "Kuullee ana naaf gamte amma" jette Seenaan, cilee dugdatti baatte tabbatti hirkifattee.

"Jabaadhu amma geenyee" jette Kuulaniin. Isaanumaa seensa magaalaa ga'u wanti isaan qalbiittuu hiyyaanne tokko itti

dhalate. Warra cilee karaatti eegu. Osuma dafqa xuruursaa ol deemaa jiranii sagaleen wayii gurra isaan bute.

“Mee garana goraa warri cilee baattan kun” jedhe namichi qawwee qabatee dhaabbate tokko. Isaan garmalee waan dadhabbiin irra jirtuuf jecha namicha kana sirritti hinhubanne.

“Isinittan dubbachaa jira mitii?” qawwee isaa gateettii irratti fannifatee gara isaaniitti deemaa jira. “Maal yoo yaamamtan hindhageessanimoo? Calliftaniituma darbuu barbaaddan?” jedheen.
“Lakkii homaa hindhageenye” jette Kuulaniin afaan naasuutiin.
“Maal kan baattan kun?” jedhe nyaara isaa walitti guduunfee.
“Cileedha”
“Eenyutu isiniif eeyyame? akka bosona cirtanii cilee gubdanii gurgurtan”
“Lakki homtuu nuuf hin’eeyyamne. Rakkoodhumatu kana nudalagsiise malee” jette Kuulaniin aartee hiddi mataa ishii ka’ee dhaabbatee.

“Egaa amma isin yakkamoota waan taataniif akkuma ba’aa kana baattaniin gara waajjira poolisii deemuu qabdu” jedheen. Kuulaniin akkuma ba’icha baattee dhaabbatetti imimmaan ishii kuttee kuttee haate. Seenaanis hoo’icha haadha ishii ilaaluun

garaan ishii hammaate. Hammaachuu qofa mitii garaan ishii gubatee boo'icha eegalte.

Warruma cileen akka hindabarre eegaa jiran keessaa inni tokko afaan Oromiffaa baay'ee hindanda'u. Kuulanii garmalee itti dhaaddate. Inni tokko garuu Seenaa ishii biratti ilaalee" dhiisi maaloo, haadha daa'imaatii" jedhee kadhate. "Minaagabbaah, siraa ikkoonaw (maaltu sidhibe hojiidhamee)" jedheen ofirraan isa ilaalaa.

"Hojii ta'uun isaa naaf gala, garuu karaa seera qabeessa ta'een gaafachuu qabda malee ummatatti lafa dhiituu hinqabdu, isa ofirraan na'ilaaltu yoo ta'emmoo saree warra kee ofirraan ilaaluu nidandeessa" jedheen qawwee isaa gateettii irraa gadi fudhatee.

"Maal jechuu barbaadderee?" jedheen asii fi achi utaalee. "Kudhan irra deddeebi'uu hinfeesisu. Olis gadis utaaltu jecha koof wanti nagaabbisiisu hinjiru. Narratti roorrisuuf mirga tokkollee hinqabdu. Roorrifamuun dhaabbachuu qaba" jedhee rasaasa itti dhukaaseen lafa isa buuse.

Kuulaniifi Seenaanis naasuun dhaabbatanii hafan. Dhiigin namicha du'ee lafarra lola'ee karaa bakka lamatti addaan qoode.

Gabbisaanis du'uu namichaa erga hubateen booda meeshaa isaa akkuma qabatetti gara bosonaa qajeele.

"Eyyee, ilmi namaa dhalatee du'uun isaa erga hin'oollee diina konkolaachisanii du'uun ammo jiraachuudha. Namni biyyuma abbaa isaarratti akka lammii lammataatti jiraachuu hinqabu. Ana qofa osoo hintaane sabin cuqqurfamaan hundi mirga isaa falmachuuf waliigalee gamtaan ka'uu qaba." Gabbisaan ofirraallee hingaragalle deemsa isaa itti fufee sokke. Kuulaniifi Seenaanis cilee dugdatti baatanii karaa sa'aa afurii (4:00) kutanii dhufan namichi irraa lafa naqe reeffa isaa biratti dhiisanii miila dhufaniin goota faarsaa ofirra deebi'anii yaa miila koo nabaasi jedhanii qajeelan.

* * * *

"Harmee, erga cileellee gubnee jiraachuu hindandeenyee Biqilaadhaa qarshii eessaa finnee erginaafree?" jedhe Fayyisaan malli harkaa bannaan. "Ilma koo, anallee isatu nadhibe. Kana jennaan ta'uu dide, sana jennaan ta'uu dide. Egaa waan ittiin jiraadhaa jedhummoo Rabbitu beeka. Lubbuu uume akka itti jiraachisu hindhabuu hiyyaadda'in Rabbumatu beekaa" jetteen.

"Harmee, egaa rakkoon keenya rakkoodhuma. Kanaaf Biqilaan baruumsa isaa irratti rakkachuurra nuti akkuma taane taanee isaaf erguu qabna. Yoo Rabbi jedhe innis nuqaqqabuu gaheera.

Amma malli jiru ani mana namaatti deebi'uu qofa" jedhee Kuulanii mar'achiise.

"Atis mana namaatti gubatte kaa ilma koo! Jiruun mana namaas gubaadhuma. Egaa hanga yoomitti gubachaa jiraattaree Fayyoo?" jetteen.

"Harmee, amma Biqilaan galma ga'utti inuma gubanna kaa"

"Isa yeroo darbee osuma beektuu mana namaatti deebtaaree?"
"Maal goonaree harmee furmaata kanarra salphatun dhabe kaa"
"Tole kaa," jettee Kuulaniin osoo jaalatni akka inni mana namaa galu eeyyamteef.

Fayyisaan mana namaatti dhiisii mana haadha isaattuu teessuma hinjaalatu. Halkan isaaf bariinaan ka'ee laga Shimalaa bu'ee bishaan waraaba. Achii asi deebi'ee horii gadi yaasee hookaa kenneefii qoraan kaachisa. Namni mana namaatti galu waan fedhellee yoo hojjate galanni isaa hinmul'atu. Yoo mana nama Waaqni eebbise ta'e malee.

Ganama yoo Akaawwiis ilkaaniin ciniine garaa isaaf hindubbatu. Mar'umaan isaa maratee oola malee. Fayyisaan qottoo isaa fudhatee dallaa ijaarsaaf ka'ee qajeele. Yoo muka yeroo lama rukutu dafqi irraan xuruuree humna dhabee ofirra

muka jala taa'e. Garaan isaa duwwaa waan ta'eef mukicha muruu hindandeenye. Yoo muruu baatemmoo nihari'ama. Bakkuma taa'etti harka isaa lamaanin maddii isaa qabatee imimmaan isaa fuularra of qajeelche.

"Yaa Rabbi abbaa keenya nurraa ajjeeftee maa nudhamaafta? Gooftaa maaloo nuyaadadhu. Haati keenya umrii ishii malee nufaana cabde. Nuti umrii keenya malee yaadaan qabamnee humnas fixanne. Nutoo suma abdannee yaa Rabbi ati hoo nuyaadachaa jirtaa?" jedhee osoo taa'ee ka'uu dallattii ijaaree gara manaa deebi'e.

Yeroo gara manaa deebi'us hojii birootu isa eeggata malee boqonnaa wayiituu hinqabu. Nyaatee garaa hinqabu. Hiree isa galgalaa eeggachuun dirqama itti ta'e.

****

Biqilaan, erga gaafa dallaa Yuunivarsitichaa seeneetii dafqa harmeefi obboleeyyan isaa osoo mil'achaa deemuu baruumsa isaa barta. Kanaan ala yaanni biroo sammuu isaa keessatti hin'uumamu. Keessattuu waa'een jaalalaa. Namni kaayyoo hinqabne garuu nama dogoggorsuu fedha. Keessattu shamarran Yuunivarsitii keessatti warra dhiirotaa dogoggorsuuf kaayyoo godhataniituma ka'an fakkaatu.

Nama tokkorraa jaalalli kan nama qabuu danda'u haala namni sun calaqsiisu irraa ta'uu danda'a. Haala haasaa isaa, haala deemsaa, haala namni sun itti koflullee, haala miidhagna isaafi kan biroollee nijiru. Biqilaanis wantota amma maqaan isaanii dhahamaniin eebbifamaadha. Rabbi isaaf guutee jira.

"Agartee gurbaa kana?" jette Maahleeti hiriyaa ishiin.

"'Fireeshii' ta'uu hinoolu" jette hiriyaan ishii deebiftee.

"Garuu waa'een miidhagina isaa sinajaa'ibuu? Kan akkanaa kana dafanii osoo inni kan birootti hinmaxxanin hordofanii qabachuudha" jette Mahleeti dursitee. Hiryaan ishiis garaa ishiitti jecha Mahleeti dursitee dubbatte aaraa "warri fireeshii kun homaa namatti hintolan dhiisi" jetteen inaaffaan osoo ishii gubuu.

"Ana na'eegi kaa, yoon isa harka kootti galfachuu baadhe"

"Jabaadhu egaa!" jettee aartee biraa deemte.

Amma inni doormii isaa seenutti Maahleeti duukaa isaa buuteetuma ilaalti. "Egaa ati kanaan booda akkuma ta'e ta'ee harka koo sigalfachuun qaba" jettee murteessite.

Biqilaan yeroo hunda haala jireenya maatii isaa yaadaa waan deemuuf waan tokko ilaalee xiyyeeffannoo irratti hinkennu. Maahleeti yeroo hundaa isa duukaa deemti. Isa hordofti. Karaa inni yeroo baay'ee irra deddebi'u to'achuutti kaate.

Sa'aa eeggattee karicha gubbaa of mimiidhagsitee dhaabbatti. Inni yeroo ishii bira darbu waan namni dura isaa jirullee isatti hinfakkaatu. Ofitti amanummaan isaammoo ittuu jaalala ishii qabsiise. Ammuma ooltee bultuun jaalalli isaa keessa ishiitti bilchaachaa waan dhufeef akkuma taate taatee isa argachuun dirqama itti ta'e. Guyyaa tokko Biqilaan yaanni itti baay'atee jennaan kaaffee Dibaab dhaqee shaayii ajajatee taa'e. Waa'ee haadha isaafi obboleewwan isaa yaadaan baasee buusuu eegale. "Maal keessa jiru laata? Harmeen yoomilaa guyyaan ishiin boqonnaa argattu?" jedhee waa'ee haadha isaa garmalee yaada.

Maahleetis isuma duukaa hordofaa deemti waan ta'eef ija dunuufikatteetuma gara isaa qajeelte. Isa bira geessee "Hay! Biqilaa" jetteen. Deebii tokko malee callisee ishii ilaale. "Tarii naman beeku ta'ittii laata?" jedhee cimsee ishii hubate. Homaa beekuu hindandeenye. Harka ishii gara isaatti hiixatte.

"Dhiifama ani sinbeeku garuu" jedhee harka isaa innis itti hiixate. Fuulaan itti gadi jettee itti bubbuute. Inumaa garmalee ajaa'ibame. Eenyummaa ishiillee hanga barutti ni'ariifate.

“Warran waliin baradhee laata?” jedhee of gaafate. Maahleet guyyaa tokkollee akka hin’argin murteesse. Maahleet akkuma harka isaa qabatteen “Ani Maahleetiin jedhama” jetteen. “Tole kaa!” jedheetuma callisee ilaaleen, osoo maqaa isaa itti hinhimatni. Inni haadhoksu malee ishiin garuu duraa nibeekti.

“Biqilaa, akkami ati garuu?” jetteen ija ija isaa keessa ilaalaa.

“Ga...Galata Rabbii!” jedheen, ishii of biratti jibbee. “Maal kunmmoo kan akkanaa kun? Amma akkamittan biraa ka’ee deemuu qaba?” jedhee of gaafachuu eegale. Shaayii isaa akkuma walakkaan ga’etti dhiise. Burcuqqoo keessatti qorreera. Itti deebi’ee dhuguus hinfeene.“Tole Biqilaa, atillee nabeektu natti fakkaata. Ani garuu guyyaa dallaa Yuunivarsitii seeniterraan sibeeka” jetteen. Deebii itti deebsu wallaalee taa’e. “Maal haasa’i malee, egaa yeroo jalqabaa kana wanti hunduu namatti ‘addisii’ ta’a. Ati garuu akkas hinta’in, nuti hunduu yeroo jalqabaa akkanuma turree” jetteen.

“Haata’u kaa!” jedhee osoo herreega shaayiillee ajajate hinkaffalin yaadaan waan deemeef ka’ee biraa qajeele. “Maal maali ta’uu keeti? taa’i malee” jettee isa duuba ol kaate. Gidduu kanatti mucayyoon shaayii isaa fidde, dhuftee “’hisaabi sixanyaa’ (herreega naaf kenni kaa)” jetteen.

"Qoyi inee ikaflaalahu'(afachu anuu nan kaffalaa)" jettee daftee qarshii fuutee mucayyittiitti kennite. Inni asiifi achi hingorre gara dallaa Yuunivarsitichaatti qajeele. Yoo ishiin deebii fudhattee ofirra deebitu inni taaksii seenee kute. Aartee waan of gootu wallaalte."'Indaminim ijjee wusxi magibaatih ayiqarmi'(akka fedhettillee haata'uutii harka koo galuun kee hin'oolu" jettee dhaadachaa qajeelte.

Biqilaan akkuma doormii isaa ol seeneen siree isaa gubbaa taa'ee yaada baasee buusuu jalqabe. Booddee hirriibni isa qabee achumaan gadi ciise. Keessa isaatti akka waan Maahleet haati isaa biratti agartee garmalee ofitti aare. Daqiiqaa hanga sanaayyuu ishii waliin taa'uu isaaf baay'ee ofitti gadde."Harmeen koo osoo guyyaa gaafa tokkoo boqonnaa hin'argatni qoraan guurtee dafqa ishii duguuggachaa ooltu anaaf jeteeti. Ani garuu akkuma nama kaayyoo isaa galmaan ga'een shamara waliin ijji ishii na'argaa" jedhe akkuma waan ishiin isa agartee ofitti qaana'e.

"Harmee, ani guyyaan siif dabarse qofan diriirfadhee rafa. Hawwiifi fedhiin koo inni biroo isaan booda ta'a. Kuullee dhiifama naaf godhi kaa? Kun gocha koo osoo hintaane gocha seexanaatii" jedhee harmee isaa yaadaan dhiifama gaafata.Halkan gaafa sanaa hirrriiba gaarii rafee hinbulle. "Biqilaa, osoon dhagaafi dhakaraa baadhee asiin siga'een osoo

anaaf obboleewwan keef hindarbin ati shamarran waliin jaalala eegaltee? Dirra koo agarteettaa? Isa arangamaan luqqisee godaannisi isaa waltarree galee taa'e.

Galanni koo ammanumaa? Galanni haadhaa!?" jettee yoo ishiin imimmaan ishii duguuggattu arge. Nahee yoo inni harmee isaa sossobuuf ol jedhu siree isaa irraa lafa dhahe. Yoo ol jedhu wanti inni amma arge hunduu abjuudha. Biqilaan sanaan booda deebi'ee rafuu hindandeenye. Soba barruuleefi qalama isaa harkatti qabatee taa'e. "Edaa namnis yeroo tokko tokko Seexana ta'ee namatti dhufaa? Mucayyittiin har'a natti dhuftee najeeqaa oolte nama osoo hintaane Seexana ta'uu qabdi. Namni goodumaa dhufee sinbeeka jedhee namarratti goggogu maalinni?" jedhee of gaafate.

"Kaayyoo koo galmaan ga'uuf kaayyoo seexanaa baqachuun qaba" jedhee barruulee isaa laphee isaa irra godhatee ciise. Maahleet barii isaa dhuftee doormii isaa fuullee dhaabbatte. Biqilaan garuu kana xiyyeeffannoo keessa hingalchine. Laabirarii deemuuf barruullee isaa qabatee qajeele. Ammuma inni gara ishiitti deemaa jiru ishiinis gara isaatti deemaa jiritti. Ammaa nadubbisa jettee osoo eegaa jirtuu bira darbee deeme.

Ofirra naannoftee ilaalte. Inni homtuu isa duubatti hinhafne waan ta'eef laabrarii laalee qajeele. Ishiin garuu obsitee callisuu

hindandeenye."Biqilaa! Biqilaa!" waamicha isaa ittuma fufite. Inni yaadaan waan deemuuf akka salphaatti ishii dhaga'uu hindandeenye. Akka tasaa yaaduma isaa yoo of duuba garagalu mucayyyoon inni "namaa miti seexana" jedhee murteessetu isa duuba kaachaa jirti. Innis ofitti laafuu hinbarbaanne "yaa miila koo nabaasi" jedhee fiigicha isaa itti fufe. "Egaa akkanaan ija koo dura jiraachuu hindandeessu. Amma lubbuu keetti murteessaa jirta. Kanaaf ofii yaadi!" jettee dhaadachaa ofirra deebite.

* * * *

Biqilaafi Dr. Oliiqaan walitti dhufeenyi isaanii sirriti dabale. Biqilaa sirritti jaalataa. Waan isa rakkise hundaa nigargaara. Biqilaanis inni nama biyya kooti waan jedheef sirritti isatti dhiyaata. Guyyaa tokko Dr. Oliiqaanis waa'een mucaa isaa ija dura isa dhufnaan Biqilaa naannoo isaa irra deebi'ee gaafachuun dirqama itti ta'e.

"Biqilaa, akkami baruumsi kun?" jedheen, gateettii isaa irra harka godhatee.

"Baay'ee namatti tola doktor"

"Mucaa eessaati naan jetteeyyuu?" jedheen.

"Amboo"

"Egaa nuti hunduu gara naannoo Ambootii yoo dhufne Ambuma himanna waan ta'eef Ambo naannoo kami?"

"Gara Giinciiti"

"Magaalaa moo?"

"Lakkii Gara baadiyaa ta'eetu naannoo Boddaati"

Dr. Oliiqaanis Biqilaan "koottu mee waliin haasofnaa" jedhee Biqilaa harka qabatee gara Hoteela Siifan deeman. Gurbaan hoteelicha keessa nama keessummeessu dhufee "Min litaazazi? (maal isiniif ajajamu?" jedhe. Isaan lachuu ilaalaa. "Misaa minaalla? (laaqanni maaltu jira?" jedhee gaafate Dr. Oliiqaan. Gurbichis menu fidee isaan dura kaa'e.

"Biqilaa, mee laaqama maal haanyannuree?" jedhee gaafate. Biqilaan yeroo Dr. Oliiqaan akka hiriyaa isaa waliin ta'u baay'ee qaana'a. Baay'ee isa ajaa'ibsiifatas.

"Waanuma barbaaddan nuuf ajajaa, homaa rakkoon hinjiruu" jedhe Biqilaan qaqqaana'aa. "Dhugumatti inni Oromoo qulqulluudha! Nama sadarkaa kanarra juru ta'ee ana baratаa waliin akka hiriyaa isaatti natti dhiyaachuun isaa anaaf raajii guddaadha. Namoota baay'ee argeen jira. Kan afaanumaanuu nama dubbisuunuu garmalee itti ulfaatu.

Lammiin ofii cabaas, caccabaas, beekaa, wallaalaanis, qabaataa, dhabaas ta'u, itti siqanii rakkoo isaa gaafachuun rakkoo hamtuu waliin furuudha. Oromoonni hundi akka Dr. Oliiqaa ta'uu qabu"

ofiin jedha keessa isaatti."Ishii, mini yimixaalaachuu?(tole, maaltu isiniif haadhufu?)" jedhe gurbichi isaanitti deebi'ee. "Andi Qiqili innaa andi Qayiwaxi (Affeellii tokkoofi Ittoo diimaa tokko)" jedheen. "Tole Mucaa warra Boddaa!" jedhe, Dr. Oliiqaan gara Biqilaatti deebi'ee.

"Jirra doktor"

Amma nyaatichi dhufuufitti walumaan ka'anii harka dhiqachuu deeman. "Biqilaa, akkami Finfinneen kun?" jedheen Dr. Oliiqaan daawwitii dura isaa jiru keessatti of ilaalaa.

"Baay'ee namatti tolti" jedheen.

"Hayyee! Atillee baay'ee natti tolta, maqaan keellee maqaa mucaa kootiin wal fakkaata" jedhe daawwitii keessatti Biqilaas ilaalaa.

"Egaa Oromoon haadha tokko irraa dhalate waan ta'eef maqaa qofa osoo hintaane kaayyoo, Eenyummaan nuti tokkuma" jedheen. Yeroo Biqilaan yaada kana maddisiisuf inumaa mucaan kun bilchaattuu akkamiiti? jedhee of gaafate.

Abbaafi ilmi osoo hanga ammaa wal hinbeekin waliin turaniiru. Yeroo isaan wal maddii bu'anii deeman nama taa'ee isaan ilaalu garaan nirifata. Wal fakkaatu. Haalliifi amalli isaanii tokkuma. Abbaafi ilma osoo hintaane obboleewwan angafaafi quxusuu fakkaatu. Isaan lachuu erga harka isaanii dhiqataniin booda gara

taa'umsa isaaniitti deebi'an. Bakkuma isaan taa'aa jiranitti hiriyaan Dr. Oliiqaa kan bakka hojiitti wal beekan tokko itti dhufe.

"Doktor, akkami jirtu? Fayyaadhaa? Taa'aa!...aa'aa!" jedhee isaan lachuu harka fuudhe. Biqilaas sirritti hubatee ilaale. Bifti isaa Dr.Oliiqaa malee homaa hinqabu.

"Doktor, kun obboleessa keetii?" jedheen.
"Eyyeen, Oromonni hunduu obboleeyyan mitii?" jedheen shakkii tokko malee.
"Dhugaadha!-----dhugaadha! Garuu kan godoo tokko keessatti waliin dhalattanii jechuu kooti" jedhee yaada naanneffate.
"Lakki, Naannoo dhaloota keenyaatu tokko" jedheen.
"Mucaa naannoo argatte kaa?
"Eeyyen!"
"Tole, haata'u kaa, nama waliin waanan jiruuf isin waliin taa'ee taphachuu hindandeenye. Dhiifama naaf godhaa kaa!" jedhee biraa deeme.Nyaanni isaan ajajataniis nidhufeef. Dr. Oliiqaanis gurbicha isaaniif ajajamaa jiruun "Hulatti Kookaa innaa andi Amboohaa amxaalin (kookaa lamaafi bishaan Amboo tokko nuuf fidi ) jedheen.

"Biqilaa, amantaan kee maali?" jedhee gaafate Dr. Oliiqaan.
"Maali Oromoon amantaa gargar qabaa? Sirna gabroofataatu

tooftaa addaa addaa uummatee amantaa garagaraa nukeessa naqee addaan nuqoqodde malee amantaan ilmaan Oromoo tokkuma. Amantaan saba kanaas "Waaqeffannaadha" ammas sirna dogoggorsaa diinni nutti fide dhiifnee duudhaa keenya kan kaleessaa sana jajjabeeffachuu qabna" jedheen.

"Biqilaa dhugaa kana sirraa dhaga'uuf malee maddi keenya, biyyi keenya, kaayyoon keenya, amantaan keenya tokko ta'uu dagadhee miti. Ati garuu akkanatti Eenyummaa kee cimisitee beekuun kee haalaan naboonsee jira. Keessi koos kana hubateeti gara keetti namaxxane" jedhee nyaaticha osoo hin'eegalin dura "Yaa Rabbi! tokko nutaasisii waliin nujiraachisi!" jedhanii nyaata eegalan. Dr. Oliiqaafi Biqilaan erga nyata nyaatanii raawwatanii booda harka isaanii dhiqatanii dhugaatii isaaniif dhufe dhugaa gara haasaa isaaniitti deebi'an.

"Biqilaa ati mucaa cimaadha. Kanaaf wal gaggaafachuu qabna. Lammiin ofii yartuu hinqabduu. Waan rakkattes nagaafadhu. Anillee mucaa Biqilaa jedhamu nanqaba. Tarii atillee beekuu dandeessa ta'a. Naannoodhuma keessanitti dhalatee guddate. Akkuman siin jedhe maqaan isaa Biqilaa Oliiqaati" jedhee Dr. Oliiqaan yaadaan deemee haasaa isaa addaan kute.

Biqilaanis yaadaan nama "Biqilaa Oliiqaa" jedhamu barbaadee dhabe. Kuulaniitti komii hinta'in malee osoo ishiin abbaa isaa

dhugaa itti himte ta'ee deebiin isaa gabaabaa ture. Wal wallaaluun orma nama taasifti kaa! Osoo waa'ee abbaa isaa quba qabatee "anuma ilmi kee" jedhaan ture.

Keessattuu Oliiqaa akka inni ilma isaa hin'arganne kan taasisemmoo Biqilaan maqaa abbaa budeenaa isaatiin waamamuu isaati. "Biqilaa Gurmeessaa" jedhama malee "Biqilaaa Oliiqaa" jedhamee hinwaamamu.

'Biqilaa Oliiqaa' nama jedhamu hinbeeku. Tarii naannoon keenya wal'irraa fagaachuu danda'a. Garuu, mucaa keessan akkamitti bakka inni jiru hinbeekne isin?" jedhe Biqilaan yaadichi faallaa itti taanaan.

"Siqofa miti, namni kamiyyuu seenaa kana yoo dhaga'u haalli isaa raajii itti fakkaata" Dr. Oliiqaanis akkaataa Biqilaan itti dhalachuu danda'e tokko lamaan itti hime.

* * * *

Biqilaan Dr. Oliiqaa waliin sirritti waan walitti dhiyaataniif haala jireenya maatii isaafi akkamitti akka sadarkaa irra jiru kana bira ga'uu danda'e hundaa itti hime. Erga guyyaa inni waan keessa darbe hunda itti himeetii waan isa barbaachisu hunda nikennaaf. Guyyaan eebba Biqilaa dhiyaachaa waan

jiruuf Dr. Oliiqaan eebbaaf waan isa barbaachisu hundaa nibiteef. Gaafa eebba isaa kana Kuulaniinis amma duriishii ga'uu baattus waan qabduun huuccuu ishii jijjiirrattee bareeddee Biqilaa eebbisiisuu gara magaalaa Finfinnee dhufte.

Sagantaa eebbaa irratti, maatiifi barattoonni walitti nami'anii dhiichisu. Kuulaniinis Mucaa ishii kan cilee dugdatti baattee barsiifatte gammachuun eebba isaa irratti argamuun ishii humnaa ol ishii gammachiise. Dadhabbiifi dhamaatiin ishiis biqilee lalilisuu isaa gaafas mirkaneeffatte.

Sagantaan eebbaa raawwatee erga galmaa yaa'anii booda ijoollen maatii isaaniifi hiriyoota waliin suuraa ka'uuf bakkee miidhaginaaf tolutti ilaalanii suuraa ka'u.

"Dr. koottaa harmee koo ishii nawaliin dhamaatee nabarsiiften isin barsiisaa" jedhee Dr Oliiqaa fidee gara Kuulaniitti deemaa jiru. Kuulaniin ammuma isaan ishiitti dhiyaatan garaan ishii ririfachuu jalqabe. "maalan ta'ee garaan koo maaf akkana nasodaataa? Har'ammoo gammachuu malee sodaan kan maali?" ofiin jechaa Dr. Oliiqaa, Biqilaa biratti sirritti hubattee ilaalte.

"Naman beeku maa nattifakkaataa? Eessattan beekaa?" osuma ishiin jettuu dhufanii bira ga'an. Dr. Oliiqaan qaamaanis waan furdateef akkuma agarteen beekuu hindandeenye baay'ee itti

jijjirame. Erga addaan bahaniis waggaa baay'ee waan turaniiru. Dr. Oliiqaan garuu tasuma ishii hinbeekne. Kuulaniin akka yeroo isa waliin jiranii miti. Rakkiin baay'ee ishii caccabse.

"Harmee mee isaaniin wal baradhu, ergan yuunivarsitii galee kan akkuma abbaa kootti nagargaaraa turan isaan kanaa" jedhee gara Kuulanii ilaale.

Kuulaniin ija ishii amanuu hindandeenye. Bakka teessutti qaamni ishii irratti hadoode. "Ija kootimoo maalinni? Eessan jiraa? Innin argaa jiru Oliiqaadhamoo?" jettee hubattee ilaalte. Amma yaaduma ofiin haasofti malee eessa akka jirtuufi maal akka taatelle hinbeektu. Bakkuma ishiin teessetti Dr. Oliiqaan harka isaa gara Kuulaniitti hiixatee "Dr. Oliiqaan jedhama" jedheen.

Akkuma harka ishii gara isaatti diriirisitetti hafte. Teessoo irra teesserratti of wallaalte. Dr. Oliiqaafi Dr.Biqilaan nahanii dafanii ol qaban. Kuulaniin bishaanuma taate. Dr.Biqilaa naasuun dugda isa kute.

"Dr. maaloo natti jabaadhaa" jedheen.

"Dr. Oliiqaan yoosuma konkolaataa isaa keessa godhee hospitaala 'Xuqur Ambassa' geesse. Yeruma sana hatattamaan dawaa kenneefii yoo ishiin xiqqoo of bartu ishuma cinaa taa'ee harkaan qaqqabatee ilaale.

Dr. Biqilaanis harmee isaarratti jigee imimmaan irratti dhangalaase. Dr. Oliiqaas haalli kun baay'ee garaa isa hammeesse. Haadha isaa kan bu'aa ba'ii meeqa buutee baatee asiin isa geesse guyyaa eebba isaa tasa dhukkubsachuun ishii baay'ee isa gaddisiise. Dr. Biqilaa tasgabbeessee teessoo butatee fuuldura Kuulanii taa'e.

"Olii," jette Kuulaniin imimmaanifuu dubbachuu dadhabdee. Dr. Oliiqaafi Biqilaan nahanii bakkuma taa'anitti ija keessa wal ilaalan. Dr. Biqilaanis keessa isaatti "Dr. Oliiqaa maalitti beekti harmeen?" jedhee of gaafate. Dr. Oliiqaanis maalitti nabeekti? jedhee sirritti hubatee ilaale. Dr.Biqilaas garagalee ilaale. Osoo taa'uu abjoochuu eegale. Abjuu dhugoomuuf qophaa'aa jirtu.

"Olii anamee! Kuullee keetimee! Kan carraan addaan nubaase. Olii koo! Nadagattee? Mucaa keetiin essatti wal argattan Olii?" jette, imimmaan ishii osoo morma jalatti wal gahuu."Kuullee, hin'amanu! Hin'amanu! Biqilaa, naadhuftanii?" bakka taa'ee ol jechuu dadhabe. Qaamin isaa irratti hadoode. Ijji isaa Kuulanii irratti hafe. Ammas yaadichi Dr.Biqilaaf icciitiidha.

Dr. Biqilaan icciitii bara dheeraa dhaga'uuf haadha isaa ija keessa ilaale. Kuulaniinis icciitii waggaa baay'eef keessa ishiitti

ukkaamame baattee guggubachaa turte Hiree ishii Galgalaa eeggattee ifaafi bilisaan abbaa isaa dhugaa Dr. Biqilaatti himte.

Dr. Biqilaan akkuma abbaa isaa ofirra naanna'ee ilaaletti hafe. "Abbaa koo isa du'etu galemoo? Abbaa lamarraan dhaladhe?" dhaabitti akka nama rafee ta'e. Dr. Oliiqaan abbaa isaa ta'uun soba dhugaa irraa fagaate ta'ee itti mul'ate. Dr.Oliiqaan mucaa isaatti harka maratee imimmaan jaalalaa irratti dhangalaase. Isaan sadanuu harka walitti maratan. Hiree isaanii galgalaa obsaan eeggatan goonfatanii wal fudhatanii qajeelan.

*** *** ***

**MAAF ABDIIN NACITAA?**

Maaf abdiin nacita mogoleen nabu'ee
Diinaaf harkan hinlaadhu an utuman du'ee
Kaayyookoof nancicha olka'ees gadi bu'ee
Maaf abdiin nacita akka isa raata'ee...

Innuu abdii hin hinmurree inni gaara jiru,
Kan beelaan gubatee qorri waadaa jiru,
Kan maddiin xoopharee illeen qaawwee jiru,
Kan kotteen qallatee tattaafataa jiruu,
Imalli dheertuudhaa kan isa hafee jiru,
Dadhabeera jedhee tasa taa'ee hinjiru
Maaf abdiin nacita akka laaftuu tiruu?
Du'een bada malee diinaaf garaa hinhiruu...

Yoonan of gurgure seenaa seenaa nagafataa
Cicheen itti adeemaa maaf abdiin nacitaa!!

******

## Wayyoo yaa Madaa Kalee!

Booree nakeessa duta akka maraatuun iyyaa
Kophaakoon guguunguma ani hinqabuum hiriyaa
Waa baay'een buusee baasa imimmaan narra yaa'aa
Garboomfataankoo kuni yoomuma narraa ka'aa?

Kulkulli madaa kalee na dhahatte ammallee
Singiggoo onnee jalaa alagaan yoom naaf hilee
Tuttuqee natti kaasee dinni walitti asaasee
Sabboontotakoo heddu ari'ee biyyaa baasee

Dhaanicha fuullee wayyaa cinaan madaa horfuuttii
Kulkula yoomuu'n qoorre diranii na dhiigsuuttii
Hin fayyuu naan fooyya'uu hambi na dhiisuun ta'uu
Turee bulee dirrisaa madaa qoore quncisaa
Kulkula natti kaasaa tuttuqaniitu mitii
Utuun lubbuudhaan jiruu ormi maaliif nabittii?

Akkasiinun dhikkisaa roorroo of irraa dhoorkee
Onneekoo nadhiphisa akka qeerransa harqee

Yoon du'e maal abbaasaa gumaa lammiitu baasaa
Qomaaf laphee caccabeef waaqayyo gumaa baasaa
Dhalataa xobbeen citeef lammiin walfuree faarsaa
Wayyoo yaa madaa kalee gumaakee waaqa baasa!!

*****



Hireen ganamaa kan galgalaatiif hundee ta'us, ciniinsuu deemsa karaa dheeraa kan keessatti wareegameefi warraaqatee ba'es numa jira. Halellaa haleelanii haleelee dhiichisanii ta'us garuu injifannoo gonfachuun dirqama hiree galgalaati!!

**Barressituu!**

Waan ganama facaasan galgala haammatu; yoo kutannoofi murannoo qabataanidhas diinarra tarkaanfatanii galma gahinsa labsatu; gaafan kitaaba 'Hiree Galgalaa' jettu kana dubbisun warra ganamaan ofii wareegamanii seenaa lafa qabsiisanan yaadadhe. Hawwiin lafa hawwiishee nuuf haageessu!

**Jaafaroo Leenjisaa Dirribsaa (PhD)**

**Ajaa'baam! Shamarree sabboonummaanshee ifatti mul'ataa jiru, yeroo quuqqaa biiftuu kan kana argine gaafa danbaliin walabummaa finiine maaltu dhufa jamaa! Hawwii hedduun nuuf haaka'an! Aggaammii hiree galgalaatiif...!**

**Dr. Qananii Jaarraa Jabeessaa**

**Galgalli ganamarra qaxxaaamuree hiree ofiin murteeffannaatiin nama ga'a. Godaannisa goodaa jiru kanneen dandammatantu albuuda qotee nuubaasa jennaan, madaatti madaa dabalanii ittuu nujoonjessan; ganamaan kaanee biiftuu argina jennee abdannee dukkana miilla afuriin deemee ifa keenya funaannatetti baanee... garuu walumaan jiraanne. Dhimminee jennaan dukkana dhidhima buusnee alaabaa dhiigarraa tolfame sana bantii Waaqaa keessaa gadi buufna...Yaa hiree galgalaa!!**

Beekan Gulummaa Irranaa-Barataa PhD
Barreessaafi Barsiisaa

ELLENI P.P.PLC

Qar. 40.00
$ 30